Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) адеп-ахлагы ар бир киши үчүн эң кемчиликсиз үлгү:

Ал - диний лидер, мамлекет башчысы катары үлгү, ошондой эле Алланын сүйүү бакчасына киргендерге да үлгү. Раббисинин ырыскы-ниметтерине карк болуп турса да шүгүрчүлүгү жана кичипейилдиги менен адамдарга өрнөк болгон.

Кыйын кезең жана жерлерде сабыры, Аллага моюн сунуучулугу менен үлгү; согушта олжого кызыкпай, аларды муктаждарга тараткан жоомарттыгы менен, үй-бүлөсүнө аталык мээрими менен, багар-көрөрү жок байкуштарга, бечараларга, кулдарга ыракымдуулугу менен ошондой эле кылмышкерлерге кечиримдүүлүгү жана айкөлдүгү менен үлгү болгон.

Эгер эсепсиз мал-мүлккө ээ болгон бай болсоң, бүтүндөй Арабстанга ээлик кылып, бүтүндөй араб урууларын өзүнө сүйүү менен багынткан ошол Улуу Пайгамбардын жөнөкөйлүгүн, айкөлдүгүн жана жоомарттыгын эсиңе ал!

Эгерде карапайым калктан бирөө болсоң, Меккеде заалым, талоончул бутпарастардын тартиби менен өмүр сүрүүгө мажбур болгон Пайгамбарыбызды өзүңө өрнөк кыл!

Эгерде жеңиштерге жеткен колбашчы болсоң, Бадр жана Хунайн согуштарында душманын жеңген эркин толук Аллага берген эржүрөк Пайгамбардын өмүрүнөн сабак ал!

Алла көрсөтпөсүн, бирок жеңилүүгө дуушар болгон кездериң болсо, анда Ухуд согушунда шейит кеткен, же жараланып жерде сулап жаткан сахабаларын эч коркпостон кыдырган, Кудай Таалага тобокел кылган Пайгамбарды эсте!

Эгер мугалим болсоң, мечитте асхаабы суффага[33] назик, сезимтал көңүлүнүн нурун төгүп, теңирдик буйруктарды үйрөткөн Пайгамбарды ойло!

Эгерде окуучу болсоң, өзүнө вахий апкелген Жабрайил периштенин маңдайында тизелеп олтурган Пайгамбарды элестет!

Эгерде үгүт-насаат айткан дааватчы-муршид болсоң, масжиди набавинин ичинде сахабаларына даанышмандык үрөнүн чачкан Пайгамбарды тыңша! Анын жагымдуу үнүнө кулак төшөп, көңүл кой!

Эгерде акыйкат үчүн күрөшүп, акыйкатты жайылтуу, акыйкатты туу тутуп көтөрүүнү кааласаң жана бул жолдо сени жөлөп таяган бир жардамчы, же кеменгериң жок болсо, Меккеде бардык жардамдардан куру калып, сүйөнөр–таянарсыз калган шарттарда заалымдарга акыйкаттыкты даңазалап, аларды хидаятка (туура жолго) чакырган Пайгамбардын өмүрүнө кара!

Душманыңды жеңип, анын белин мертинткен болсоң, каршыңдагы тоң моюн душмандын мойнун бурап, алдыңа чөгөлөткөн болсоң, баатылды жоюп, акыйкатты даңазалаган болсоң, Мекке алынган күнү касиеттүү чөлкөмгө ээ бир колбашчы болсо дагы, чоң кичипейилдүүлүк менен төөсүнүн үстүндө башын ээрге сажда кылып аткандай абалда кирип барган Пайгамбарды көз алдыңа келтир!

Эгерде өздүк чарбаң (ферма) бар болсо жана аердеги иштериңдин ийгилигин кааласаң, Бани Надр, Хайбар жана Федек деген жерлерге ээ болгондон кийин аларды түзөтүп, эң жакшы жол менен башкара алчу кишилерди иштеткен Пайгамбардан өрнөк ал!

Эгер багар–көрөрү жок бирөө болсоң, Абдулла менен Аминанын жетими, боор эти менен бир болгон жалгыз сүттөй таза, күнөөсүз, нуру жанган жетимди ойло!

Эгер жетилген бир жигит болсоң, Меккеде агасы Абу Талибдин малын баккан, келечекте Пайгамбар болуучу жигиттин өмүрүнө кара!

Эгер соода кербендери менен жолго чыккан соодагер болсоң, Сириядан Бусрага баруучу кербендердин эң улугу болгон инсандын абалын жакшылап ойлон!

Эгерде казы, же сот болсоң, Меккенин уруулары бири-бири менен чабышмакчы болуп калган убакта Хажаруль-Асвадды Каабадагы ордуна коюуда Анын адилеттүү жана баам-парасаттуу чечимин ойло!

Кайрадан карт тарыхка карек оодарып, Мадинадагы Масжиди Набавида олтуруп жокчулук ичиндеги бей-бечаралар менен байлык ээси байларга бирдей мамиле кылып, инсандарга эң адилеттүү түрдө өкүм берген Пайгамбарга бир кара!

Эгерде үй-бүлөлүү болсоң, Азирети Кадича менен Азирети Айшанын жубайы болгон Ал куттуу инсандын таза адеп-ахлагына, терең сезимталдыгын жана мээримдүүлүгүн байка!

Эгерде ата болсоң, Фатимат-уз-Захранын атасы жана Азирети Хасан менен Азирети Хусейндин таятасы болгон бул улуу инсандын аларга кылган мамилесин үйрөн!

Сен кандай даражада болсоң да, кандай шартта болсоң да, эртели-кеч ар убак Азирети Мухаммедди (саллаллоху алейхи васаллам) өзүңө табылгыс жолбашчы катары көр!

Ал ушундай кынтыксыз муршид болгондуктан, анын сүннөттөрү аркылуу кетирген бардык жаңылыштарыңды оңдой аласың... Жүрүшпөй калган иштериңди жүргүзөсүң. Анын нуру менен жолбашчылыгынын аркасында турмуштун түркүн тузактарынан кутулуп, чыныгы бакытка жетет.

Чынында эле Анын адеп-ахлагы өтө сейрек кездеше турган жыпар жыттуу назик гүлдөрдөн куралган гүлдестеге окшош.

***

Дүйнө жүзүндө адамзат арасында өкүм сүргөн бир адилеттик көзүңүзгө урунса, адамдардын жүрөктөрүн бири-бирине байлаган бир мээримдүүлүк жана боорукерлик бар болсо, же болбосо бир коомдо байлар колунда жокторго мээримдүүлүк менен мамиле жасап, жардам берип жаткан болсо, алдуулары алсыздарын коргоп, колунда барлар бечараларга көмөк көрсөтсө, дени соолор майыптарга медет көргөзсө, байлар жетим-жесирлерге көз салып, алардын кардын тойгузса, бул адамдык жогорку сапаттар ар дайым Пайгамбарлардан жана алардын жолунда жүргөндөрдөн калган жол экендигине күдүк-күмөнсүз ишенишиңиз керек.

Бул чындыкты Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) жашоосунда дагы да ачыгыраак көрсө болот. Анткени Ал Пайгамбарлыктын жеткен туу чокусу. Анын бул кемчиликсиздигин башка диндин ынсаптуу өкүлдөрү да байкап, моюндарына алууга аргасыз болгон. Англис ойчул-окумуштууларынын бири Mr. Carlyle (Мр. Карлайл)”Каармандар» деген китебинде адамзат тарыхында ар бир кесиптин эң улуу адамын аныктап, анын өмүрүн жана эмгектерин изилдеген. Мисалы акындар ичинде кимиси мыкты, колбашчылар арасында кимиси эң күчтүү ж.б. Христиан динине ишенген жана эмгектеринде анысын жашырбаган Мр. Карлайл Пайгамбарлар ичинде Азирети Пайгамбарыбызды теңдеши жок деп таанып, аныктаган.

Жыйырманчы кылымдын ортосунда Голландиянын Лахей шаарында топтолгон илимпоздор, окумуштуулар уюму дүйнөнүн жүз улуу адамын тандап, бардыгы христиан экенине карабастан бул калыстар биринчи орунга Азирети Пайгамбарды коюуга мажбур болушкан.

Негизи инсандын улуу касиети, өзгөчөлүгү – анын душмандары тарабынан да тастыкталышында жатат. Азирети Пайгамбардын пазилети менен даанышмандыгын ага ишенбегендер да ырасташкан.

Анткени Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) өзгөчө адеп-ахлагы, түрдүү иштердин ар бирине ылайык жооп берүүчү кулк-мүнөз касиеттерин өзүнө

топтогон. Ар кандай абалда болгон адамдардын жашоосунун бардык жагдай, шарттарында аларга бир гана Анын адеп-ахлагы жол көрсөтүүчү, туура жолго багыттоочу жана өрнөк болуучу касиетке ээ. Ал жер жүзүндөгү бүткүл адамдардын таалим-тарбиясынын эң башкы үлгүлөрүн көрсөтүп турат. Ал нур издегендерге нур чачат. Анын туура жолго баштоосу – туура жол издеген ар бир адамды адаштырбас ак шоола. Ал – бүткүл адамзаттын жападан-жалгыз тарбиячы-муршиди.

Анын таалим-тарбиясы адамзат катмарларынын бардык тобун камтыйт. Бардык улуттар тилдеринин, түстөрүнүн жана класстарынын айырмасына, коомдук абалы жана маданияттарынын түрдүүлүгүнө карабастан анын双 динде топтолгон. Бир да адамды бул динге кабыл алышка тоскоол болгон эч бир окуя кездешпейт. Бул дин жалгыз бир гана коомго таандык болбостон, адамды адам катары караган илимий борбор сыяктуу. Алсыз менен алдуунун бири-биринен айырмасы жок.

Азирети Пайгамбарыбызга моюн сунуп, анын изи менен жүргөндөрдү карагылачы, алардын ичинен Хабаш (азыркы Эфиопия) өкүмдары Нажаши, Меандын улугу Фарва, Химяр башчысы Зулкила, Фирузи Дейлеми, Йемен улуктарынын бири Маракабуд, Умман акимдеринен Убайд жана Жафар сыяктуу тандалган инсандарды көрө алабыз.

Кайра бир назар жүгүртө турган болсок, бул падыша жана өкүмдардан башка Билал, Ясир, Сухайб, Хаббаб, Аммар, Абу Фукайха сыяктуу кулдар менен алсыздар: Сумаййа, Лубайна, Зиннира, Нахдиййа, Умми Абис сыяктуу күңдөр жана багар-көрөрү жок аялдардар да бар эле.

Анын улуу сахабаларынын арасында акылы зирек, терең ойлуу чечендер болгондой эле, ошону менен катар эң кылдат иштерди аткара алган, дүйнөнүн сырларын билген, мамлекеттерди кыраакылык жана билгичтик менен башкара алган инсандар да бар болгон.

Азирети Пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) ээрчигендер шаарларды башкарып, аймактарга өкүм жүргүзүшкөн. Адамдар алар аркылуу бакты-таалайга жетип, адилеттүүлүктүн даамын татышкан. Калк арасында саламаттык менен бейкуттук орноп, адамдар бири-бири менен боордоштук мамиледе өмүр сүрүшкөн.

1789-жылкы Франция революциясынын идеологиялык негиздерин иштеп чыккандардын бири болгон философ Лафайет белгилүү”Адам укуктары декларациясы» жарыялангандан мурун бардык укук системаларын изилдеп чыгып, ислам укугунун жогору экендигин көрүп, мындай деген:

«Эй, Мухаммед! Сенин адилеттүүлүктү жүзөгө ашырууда жеткен деңгээлиңди али эч ким көрсөтө элек!»

***

Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) берген сырткы жана ички тарбиясы ушундай таасири күчтүү дарыдай жарым жапайы, көбү адамгерчиликтен кабары жок түркөй бир коомду адамзат азыр да эңсеп, суктанган”сахаба» деп аталган эң жогорку даражага жеткирген. Аларды жалгыз бир диндин, бир туунун, бир укуктун, бир маданият жана башкаруунун алдына топтоп, бириктирген.

Наадан, канкор адамдарды маданияттуу; жапайы, кылмышкер жана жан-дүйнөсү пастарды Алла Таалага сүйүп, ошол эле учурда андан коркуп жашаган жарамдуу-салих инсандарга айланткан.

Кылымдар бою көзгө көрүнөрлүк бир да адам жетилте албаган бул коом Анын нурдуу таалим-тарбиясын көргөн нечен инсандарды өстүрүп чыгарган. Бул инсандар ал аркылуу ээ болгон ыйман нурларын илим жана ирфан менен жуурулуштурулуп, төгөрөктүн төрт бурчуна жеткиришкен. Чөлгө түшкөн нур кыяматка чейин туура жолду көрсөтүш үчүн адамзатка жайылган. Алла Тааланын:”Сен болбосоң (Азирети Мухаммед)

ушул ааламды жаратпас элем» – деген сыры ушундайча белгилүү болгон. Ааламдын жаралыш максаты жүзөгө ашкан.

Ал кыска убакыттын ичинде эле бир дагы падыша жете албаган мүмкүнчүлүктөргө жетип, жүрөктөрдү багынта бүтүндөй адамзат эңсеген жолбашчысы болсо да, алдына чачылган дүнүйөнүн эч бирине көңүл бурбастан мурункусундай карапайым, жөнөкөй жашаган. Мурдагысындай эле кыштан тургузулган кепесинде жөнөкөй, кедей кейпинде өмүр өтөгөн. Курманын жалбырактары толтурулган төшөктө уктаган. Жупуну кийимдерди кийген. Жарды адамдан да төмөн болгон шартта күн кечирген. Кээде жегенге эч нерсе табалбаган убакта Алла Таалага шүгүр кылып, ачкалыгын басуу үчүн ичине таш байлап алган күндөрү болгон. Кылган жана кыла турган бүткүл күнөөлөрү кечирилсе да шүгүрчүлүгүн жана жалбаруусун токтоткон эмес. Түндөрдү буттары шишигенче намаз окуу менен өткөрчү. Бей-бечараларга жардамын аячу эмес. Багар-көрөрү жок жетимдерге жөлөк-таяк болчу. Ал улуктугуна карабастан, эң кембагал кишилер менен өзү алек болуп, аларга боорукерлик жана мээримдүүлүк канатын жайган.

Адамдардын көзүндө эң күчтүү, кубаттуу болуп көрүнгөн Мекке алынган күнү меккеликтер коркуудан улам тиши-тишине тийбей калчылдаганда:

- Йа, Расулалла! Мага исламды үйрөтүңүз! - деген жердешине өзүнүн өмүрүндөгү убайлуу убагын эскерип, жай үн менен:

- Коркпо, бир боорум! Мен падыша, же султан эмесмин! (Ыраматылык энесинин атын айтып) Курайш уруусунан чыккан сүрсүгөн эт жеген сенин мурунку коңшуңдун жетимимин! – деп адамзат тарыхында болуп көрбөгөн кичипейилдүүлүктүн туу чокусун көрсөткөн.

Ошол эле күнү карыган атасын жонуна көтөрүп, алдына алып келип, ага ыйманды үйрөтүүнү сураган,"үңкүр шериги» Азирети Абу Бакирге:

«Йа, Абу Бакир! Бул карыган атаңды эмне үчүн бул жерге чейин алып келип кыйнадың? Ага биз барсак болбойт беле?» – деп жооп берүү менен жөнөкөйлүүлүгүн көрсөткөн.

***

Бүткүл өлкөлөр өз ыктыяры менен сүйүнө Анын коргоосуна өтүп, ал бүтүндөй Арабияга ээ болгон. Каалаган нерсесин кылууга мүмкүнчүлүгү бар эле, бирок Ал ага карабастан кичипейилдигин, жөнөкөйлүгүн таштаган эмес. Өзүнүн эч бир нерсеге ээ эместигин, бардыгы Алла Тааланын кудуреттүү колунда экенин айтчу.

Мезгил өзгөрүлүп, чоң байлыкка ээ болду. Байлык жүктөлгөн төө кербендери аркылуу Нурдуу Мадинага байлык, мал-мүлк суудай акты. Ал булардын барын муктаж болгондорго таратып, мурунку карапайым жашоосун уланта берди. Ал:

«Ухуд тоолорундай алтыным болсо да (карызымдан тышкары) үч күндөн калтырбайт болчумун» (Бухарий, Таманна – 2; Муслим, Зекет 31) – деген.

Пайгамбарыбыздын үйүндө көбүнчө от жагылып, казан асылбай, карды ачка таң атырган күндөр болгон.

Бир күнү Азирети Умар Азирети Пайгамбарыбыздын куттуу үйүнө кирет. Бөлмөнүн ичине бир сыйра көз чаптырат. Бөлмө жылан сыйпагандай бош эле. Болгону ичине курма жалбырактарынан жасалган төшөк бар экен. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) анын үстүндө жаткан экен. Бул төшөнчүнүн изи Анын куттуу жүзүнө түшүп калыптыр. Бөлмөнүн бир бурчунда биртике арпа уну, дубалдагы мыкка илинген эскирген бир суу чаначы турат. Бүтүндөй Араб жарым аралы кол алдында болгон кездеги Анын дүнүйө, мал-мүлкү ушулар эле. Буларды көрүп, өзүн токтото албаган Азирети Умардын көздөрү жашылданат. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Йа, Умар! Эмне үчүн ыйлап жатасың? – деп сурайт. Ал болсо:

- Кантип ыйлабайын, йа, Расулалла?! Римдин, Перстин өкүмдарлары дүнүйө лаззатынын ичинде сүзүп жүрүшөт. Алланын Элчиси болсо куу чийдин үстүндө өмүр сүрүүдө! – деп жооп берет.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Азирети Умардун көңүлүн көтөрө мындай дейт:

- Йа, Умар, алар дүнүйө ырахатына батышып, доор сүрө беришсин! Бизге акырет жетет!

Дагы ушуга окшош бир окуядан улам мындай дегени бар:

«Дүнүйөнүн мага эмне кереги бар? Мени менен дүнүйө жайдын ысык күнүндө сапарга чыккан кишинин бир дарактын көлөкөсүндө уктап, ойгонгондо жолуна түшүүсүнө окшош.» (Термезий, Зухд 44; Ибни Мажа, Зухд 3)

Муну айткан Расулалланын адеп-ахлагы чынында эле кынтыксыз болчу.

Анын өмүрү – үммөтүнүн бай-кембагал, алдуу-алсыз бардык кишилерине теңдешсиз үлгү.

Кайтыш болгон кезинде не бир дирхем, не бир динар акчасы, не бир кулу, жок дегенде бир кою да болгон эмес. Андан тек гана бир качыр, бир согуш куралы жана мусулмандарга багыштаган"Фадак» аттуу жери калган. Башкача айтканда, мураскорлоруна мурас калган эмес. Ал тургай, мусулмандар бардык зекеттерин берип салбасын деген кооптонуу менен өз тукумунан тарагандардын зекет алуусуна тыюу салган.

Ушул мисалдардын баары 1400 жылдай мурун"жахилия»[34] деп аталган караңгы доордо дүйнөгө келген бул уммий (сабатсыз) инсандын бүгүнкү күнүбүздүн жана болочок доорлордо бир да адам баласы Ал жеткен деңгээлге жете албасын далилдейт.

Ал байлык менен ырахат жашоого, падышалык менен атакка, жыргалчылык менен молчулукка такыр маани берген эмес. Тавхид үчүн жүргүзгөн күрөшүнүн жанында дүнүйөнүн бардык байлыгы жана салтанаты Ал үчүн бир куурайга да татыбаган нерсе болчу.

Азирети Айшанын айтуусу боюнча, мадиналык бир аял Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) зыярат кылганы келгенде анын төшөгү кунарсыз териден куралганын көргөн соң үйүнө жүгүрүп барып, ичине жүн салынган төшөгүн алып келет. Бирок Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) төшөгүнүн алмашканын жактырбай, Азирети Айшага:

«Йа, Айша! Төшөктү ээсине кайтарып бер. Алла касам кылам, эгер кааласам, Алла Таала мага алтын менен күмүштөн курулган тоолорду бермек.» (Ахмед бин Ханбал, Китабуз – Зухд 30 б) – дейт.

Бул окуя Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) дүнүйөгө такыр маани бербегендигин айгинелейт.

Анын бул үстөм сапаттары менен катар эң жакшы мүнөздөрүнүн бири – үммөтүнө болгон чексиз сүйүүсү. Бул өзгөчөлүк бир аятта мындайча баяндалат:

"Арийне, силерге ичиңерден ушундай ардактуу бир Пайгамбар келди, ал силердин капалансаңар капаланат, кубансаңар кубанат, момундар үчүн жүрөгү мээримдүүлүк менен согот!» (Тообо: 128)

***

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) теңдешсиз адамгерчилигинин айсбергдин көрүнгөн гана бөлүгүндөй аз гана бөлүгү да адамдык сапаттын эч ким жете алгыс туу чокусун түзөт. Анткени, Алла Таала аны бүткүл адамзатка бир"усвайи хасана»,

башкача айтканда, эч бир кемчилиги жок үлгүлүү инсан кылып жараткан. Бул себептен улам, аны коомдогу алсыз жана бей-бечаралардын эң төмөнкү тепкичи болгон”томолой жетимдиктен» баштап, турмуштун бардык даражаларынан өткөрүп, күч-кудурет жана бийлик жагынан алганда эң жогорку даражага, башкача айтканда, Пайгамбарлык жана мамлекет башчылыгына чейин көтөргөн. Эмнеге дегенде, турмуштун тигил, же бул деңгээлинде болгондор Андан өздөрүнө эч кемчиликсиз жүрүм-турум үлгүлөрүн алып, өз чама-чаркына, жөндөмүнө жараша жүзөгө ашырууга тырышсын деп. Муну эң сонун түшүнгөн түрк калкы Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) ысымынын кичинекей модели катары”Мехмед, Мехмедчик» деген ысымдарды колдоно башташкан.

***

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) философтор баш болуп, мен жолбашчымын дегендердин бардыгынан айырмаланып, жашоосун Алланын жардамы менен баштаган, башкаларга окшоп, кишилигин (личностун) аста-аста толуктаган эмес. Ал али бала кезинде эле келечекте жүктөлө турган милдеттин ылайыктуулугун сездирген жүрүм-турумдун эң сонун үлгүлөрүн көрсөткөн.

Акылдары вахий менен тарбияланбаган философдордун болсо, жалпы дүйнөлүк милдеттери болбогондуктан, алардын кулк-мүнөз, коомдук тынчтык тууралуу айткан оң-терс пикирлери көбүнчө китептерде гана калып, аны жүзөгө ашыргандардын өмүрү өтө кыска болгон. Башка өңүттөн караганда, философтор адамдык сапаттар тууралуу айткан принциптеринин үлгүлөрүн иш жүзүндө аткара алышкан эмес. Ал эми адеп-ахлактык жүрүм-турумга практикалык өлчөм болгон Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) кыймыл-аракеттери адамзатка эң сонун, эң кынтыксыз үлгү.

Мисалы, Найс деген бир философ”Супер хьюмен» б.а., супер адам баласы тууралуу китеп жазган, бирок анын иш жүзүнө ашкан далилдери менен тастыктай алган эмес. Ал бар болгону бир ой, бир көз караш бойдон калган. Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бүтүндөй адамдык бийик сапаттардын туу чокусун көрсөткөн жана анын иш жүзүнө ашыруу аркылуу бүткүл адамзатка ушу күнгө чейин жол көрсөтүүчү болуп келген жана кыяматка чейин улана бермекчи.

Дагы бир мисал, Аристотель адеп-ахлак философиясынын бир топ мыйзам жана эрежелеринин негиздерин иштеп чыкканына карабастан, вахийден алыс болгондугуна байланыштуу анын философиясына ынанып жашап, аны ишке ашырып бактылуу болгон бир да адамды көрө албайбыз. Анткени философтордун жүрөктөрү жамандыктардан, напсилери күнөөлөрдөн арылбай, ой-пикири менен иштери вахий менен коштолгон эмес. Бул себептен улам, ойлоп тапкан эреже-усулдары, системалары конференция залынан, же китеп барактарынан тышкары чыга алган эмес.

Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) элчилик милдетин баштоодон мурун өзүн калкка сүйдүргөн жана адамгерчилиги менен калктын”Сен Амиин жана Садыксың» (Сен ишенимдүү жана туурасың) дегениндей татыктуу жетишкендиктерге ээ болгон. Мына ушундай жетишкендиктерден кийин Ал Алла Тааланын туура жолуна чакыруусун баштаган.

Калк Анын адамдык баалуу сапаттарын, жакшылыгын, тууралыгын Пайгамбарлык келе электен мурун эле билип, аны сүйчү. Ага”аль-Амин» (ишенимдүү) деген наамды ыйгарып, Кааба оңдолуп жаткан убакта хажаруль асвадды ордуна коюуда пикир келишпестиктер туулганда Анын калыстыгына кыйшаюусуз моюн сунушкан.

Анткени Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарлыгынан мурун жахилия (караңгы) доорунда да түрдүү зулумдуктарга өтө каршы турган. Ал Пайгамбарлыгынан мурун ылайык көрүп катышкан бир гана уюму:”Жакшылар

келишими» бар болчу. Себеби”Жакшылар келишими» - адилеттүү уюм болуп, анда кабыл алынган чечимдер негизинен төмөнкүдөй эле:

«Меккелик, же четтен келген тигил, же бул киши адилетсиздикке дуушар болсо, кылынган зыян калыбына келтирилгенге чейин зулумдук кылганга айып тартылат. Адилеттүүлүк аркылуу коомдун бейкуттугу жана тынчтыгы сакталат.»

Зулумдук жана адилетсиздиктин алдын алган бул келишим, Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) чексиз ыраазы кылган жана Пайгамбарлык келгенден кийин аны мындайча эскерген:

«Абдуллах бин Жудандын үйүндө агаларым менен бирдикте жакшылар жыйналышында болдум. Ал жыйналышка ушундай ыраазы болдум, эгер анын ордуна кызыл төөлөр (б.а. дүнүйө байлыктары) берилсе да мынчалык кубанбас элем. Мен азыр да ушундай жыйналышка чакырыла турган болсом, токтоосуз түрдө бармакмын.»

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) жашоосунда көрүлгөн ушул жана ушуга окшош сан жеткис адилеттиктер, мээрим жана боорукердиктер – бүткүл ааламга кыяматка чейин үлгү. Ал теңдешсиз Күндүн ааламга чачкан жарык нурун эч бир ынсаптуу көз жокко чыгара албайт. Арийне, ыйман келтирбесе да, акылы тунук канчалаган чет элдик илимпоздор Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) артыкчалыгын жана жетишкен ийгиликтерин тастыкташкан. Алардын бири Карлайл:

«Анын туулушу – нурдун караңгылыктан айрылышы.» – десе, Сэр Муир:

«Адамзаттын оңолушу эч убакта Азирети Мухаммеддин заманынан кыйыныраак болгон эмес. дагы бакубат, күчтүү боло албады. Бирок кайтыш болгондон кийин артына калтырган бейкуттук жана ийгиликтеринен дагы да артыгыраак бир да жетишкендикти, же ийгиликти көрө элекпиз.» – деп баа берген.

Британика энциклопедиясында Пайгамбарыбыздын артыкчалыгын тастыктоо таризинде төмөнкүлөр жазылган:

«Мухаммед жетишкен ийгиликтерге тарыхта эч бир Пайгамбар, эч бир агартуучу жана ошондой эле дин кызматкери жете алган эмес.»

Б. Смит мындай деген:

“Мухаммед агартуучулардын эң чоңу экени талашсыз!»

Стэнли Лэйн-Поло төмөнкү чындыкты моюнга алат:

“Мухаммед эң улуу жеңишке жеткен күнү өтө чоң артыкчылыкка жеткен. Ошол күнү курайшты эч нерсе албастан кечирген жана анын бул кечирими бүтүндөй Мекке тургундарын камтыган.»

Буну улап Артур Гильман да:

“Меккенин алынышында анын улуулугуна күбө болобуз. Андан мурун Мекке калкынан көргөн азаптары Аны канчалаган душманынан өч алууга түрткү болору толук мүмкүн эле. Бирок Азирети Мухаммед кошуунун ыктымалдуу кан төгүүлөрдөн сактады. Чоң бир мээрим, айкөлдүк көрсөтүп, Аллага шүгүр кылды.» – деп мүнөздөмө берет.

Мээрим Пайгамбарынын адамдык сапаттарынын мушриктер тарабынан тастыкталышы

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) жахилиййа арабдарынын ишенимине ушунчалык ээ болгондуктан анын айыгышкан душманы Абу Жахил дагы ага бир күнү:

- Эй, Мухаммед! Мен сага”Сен жалганчысың!» - дебеймин. Бирок, ушул диниңди каалабаймын... – деген.

Элдешпес душмандары да Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) чыныгы Пайгамбар экенин абийирлери кабыл кылса да, жалаң напси-ниеттеринин айынан кабылдашкан эмес.

Арийне, ыйык аятта минтип айтылган:

“Алардын сөздөрү сени чындап капалантканын билебиз. Чынында, алар сени жалганга чыгарышкан жери жок. Бирок ал заалимдер Алланын аяттарын ачыктан ачык жокко чыгарышууда.» (Анъаам: 33)

***

628-жылы перстерди жеңген Византия императору Гераклий согуштан кайтып келе жатып, Сирияга токтогон кезинде Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) аны исламга чакырган каты берилет. Бул катка ачууланбай, тескерисинче көңүл коюп, бул чакырыктын чоо-жайын жакшыраак билүүнү каалаган Византия императору бул тууралуу сурамжылоо үчүн Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) жердештеринин бирин апкелүүнү буюрат. Ошол кезде Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) эң айыгышкан душмандарынын бири Абу Суфьян меккелик соодагерлердин башчысы катары Сирияга келген эле. Ал кез хижраттын 6-жылы жана Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) менен курайштын ортосунда убактылуу тынчтык келишими бар эле. Гераклийдин адамдары аларды таап, падышанын алдына алып келишет. Гераклий ал кезде Байтул Макдисте[35] болчу. Жанында Римдин сыйлуу адамдар болгон бир кезде Гераклий аларды кабыл алып, тилмечин чакыртат. Ошондо тилмеч аркылуу Гераклий менен Абу Суфьяндын ортосунда төмөнкүдөй маек болуп өтөт:

- Пайгамбарлыгын жарыялаган бул адамга тукуму жагынан эң жакыныңар ким?

- Эң жакыны менмин.

- Мен азыр сага бир нече суроо берем, бирок жолдошторуңуз угуп турушсун! (Жолдошторуна кайрылып): Мен каттын ээси тууралуу бул кишиге (Абу Суфьянга) суроо берем, жалган айтып жатса,”Жалган айтып жатат» - дегиле.

Арийне,”Кудай акы, эгер жалган айтканымды жолдошторум башкаларга ушактарынан уялбасам, Ал тууралуу жалган сүйлөмөкмүн!» - деген Абу Суфян суроо-жоопту төмөнкүчө улантат:

- Анын ата теги кандай?

- Анын ата теги өтө жогору!

- Силерге бул сөздөрдү Андан мурун айткан бирөө болдубу?

- Жок, болгон эмес!

- Ата-бабасынан өкүмдар чыкты беле?

- Жок, чыккан эмес.

- Аны ээрчигендер калктын жогорку даражалууларбы, же төмөнкү катмардагыларбы?

- Төмөнкү катмардагылар.

- Ага ишенгендердин саны көбөйүүдөбү, же азаюудабы?

- Көбөйүүдө.

- Ичтеринде Анын динине кирип алып, анан жактырбай динден кайткандары барбы?

- Жок!

- Пайгамбарлыгын жарыялаганга чейин анын жалганына күбө болдуңар беле?

- Жок!

- Убадасына турбаган кези болдубу?

- Жок! Ал берген убадасына турат, бирок биз аны менен белгилүү убакытка келишим түздүк. Бул келишимдин аралыгында эмне кыларын билбейбиз. (Кийин Абу Суфян:”Аны жамандоо үчүн ушундан башка сөз таба алган жокмун!» – деген.)

- Аны менен согуштуңарбы?

- Ооба!

- Ал согуштар кандай бүттү?

- Кээде ал бизди жеңчү, кээде биз аны.

- Болуптур, силерге эмнени кылууга үндөөдө?

- Бизге:”Бир Аллага гана кулчулук кылгыла; эч бир нерсени Ага орток кошпогула; бабаларыңар сыйынган буттарды таштагыла!» - дейт. Бизди намаз окууга, тууралыкка, ар-намыстуу болууга, тууган-туушкандар менен карым-катнашты үзбөөгө үндөөдө.

Мындай жооптон кийин Гераклий тилмеч аркылуу Абу Суфьянга мындай дейт:

- Анын ата тегин сурадым, ичиңерде өтө тектүү экенин айттың. Чыныгы Пайгамбарлар өз коомдорунун тектүүлөрүнөн жиберилет.

Ичиңерде андан мурун Пайгамбарылыгын жарыялаган бирөө болдубу деп сурадым, жок дедиң. Андан мурун Пайгамбарлыгын жарыялаган бирөө болгондо, аны туурап атат демекмин.

Ата-бабасынан өкүмдар чыкканбы деп сурадым, чыккан жок дедиң. Эгер ата-бабаларынан өкүмдар чыкканда, анда бабасынын мүлкүн кайтарып алууга жандалбастабатат демекмин.

Пайгамбарлыгын жарыялардан мурун анын жалган айтканына күбө болдуңар беле деп сурадым, жок дедиң. Элге жалган айтпаган киши Кудай тууралуу да эч качан жалган айтпайт!

Аны ээрчигендер калктын жогорку катмарынанбы, же төмөнкү катмарынанбы деп сураганымда, төмөнкү катмардагылар дедиң. Пайгамбарларды эң алгач ушундай адамдар ээрчийт.

Аны ээрчигендердин саны көбөйүп же азайып бара жатканын сураганымда, көбөйүп бара жатат деп жооп бердиң. Аруу, таза диндердин өзгөчөлүгү – толукталып бүткөнгө чейин ээрчигендердин саны көбөйө беришинде.

Ичтеринде анын динине киргенден кийин, кайра чыгып кеткендери барбы деп сураганымда жок дедиң. Ыйман жүрөккө бекем орносо, ушундай болот.

Убадасына турбаган кези болду беле деп сураганымда, жок дедиң. Пайгамбарлар убадаларына дайыма бек туруп, сөзүнөн кайтышпайт.

Силерди эмне кылууга үндөөдө деп сурадым, жалгыз Аллага гана кулчулук кылып, Ага эч бир нерсени шерик кошпоону буйруганын, буттарга сыйынууга тыюу салганын, ошону менен бирге тууралыкка, ар-намыстуу болууга үндөгөнүн айттың.

Эгер ушул айткандарың ырас болсо, ал киши ушу тапта менин бутум басып турган жерлерге да жакында ээ болот. Ансыз деле мен бул Пайгамбардын чыгарын билчүмүн, бирок, силердин араңардан чыгат деп ойлобоптурмун. Ага бара алсам, өзү менен кездешүү үчүн бардык кыйынчылыктарга чыдамакмын. Жанында болсом, бутун жууп, кызмат кылмакмын.

Андан кийин Гераклий Дихья аркылуу Бусра шаарынын акимине келип, андан өзүнө жөнөтүлгөн Азирети Пайгамбарыбыздын катын алдыртат. Кат мындай жазылган экен:

“Бисмиллахир-рахман-ир-рахиим.

Алланын кулу жана элчиси Мухаммедден Римдин башчысы Гераклийге!

Туура жолго түшкөндөргө салам болсун!

Мен сени исламга чакырам. Исламды кабылдасаң, саламаттыкка жетесиң жана Алла сенин сообуңду эки эсе кылып берет! Эгер кабылдабасаң, (элиң болгон) дыйкандардын күнөөсү сенин мойнуңда калат.»

Каттын аягында бул аят бар эле:

“Эй, китеп берилгендер! Бизге да, силерге да теңдеш болгон бир сөзгө келгиле: Жалгыз Алла Таалага гана ибадат кылалы. Ага эч бир шерик кошпойлук. Жана Алла Тааланы таштап бири-бирибизди теңир кылып албайлык. Эгер алар мындан жүз үйрүсө, анда силер:”Күбө болгула, калетсиз, биз мусулмандарданбыз!» – дегиле!» (Аали Имран: 64)

Абу Суфьян сөздү төмөнкүчө улайт:

“Гераклий айтарын айтып, кат окулуп бүткөндөн уу-дуу көтөрүлүп, бизди сыртка чыгарышты. Жолдошторума мындай дедим:

“Мухаммеддин иши абдан оңолду. Карагылачы, Гераклий дагы андан коркубатат!» Мына ошол күндөн бери анын жакында жеңишке жетерине болгон ишенимимди эч качан жоготкон жокмун. Акыры Алла Таала мага да исламды насип кылды.» [36]

***

Рим падышасы Гераклийдин ислам тууралуу болгон ынсаптуу мамилеси өз артыкчылыгынан гана эмес деген ойдобуз.

Негизи чыныгы бир дин болгон жана вахданият[37] эрежесине таянган ишеним системасына ээ болгон христиандыктагы бузулуу ошол кездерде жаңыдан башталып келе жаткан. Баш-аягы эки кылымга созулган жана”иконалардын урушу» деген ат менен калган талаш-тартыштар токтоп, чиркөөлөр сүрөттөр менен айкелдерге толо баштаган. Христиандык бир Кудайга ишенүү ынанымынан алыстап, үчилтик теңир (Ата, уул жана ыйык рух) системасына өтүп, бир таза диндин ушинтип жоголушунан улам ислам дини табигый түрдө таза ишенимди жаңыртуу үчүн жиберилген. Бирок ошол христиандардын арасында вахданият ишенимин сактап калгандардын болгону тарыхый чындык. Арийне, мушриктер көрсөткөн оор кысымга чыдай албай Хабашистанга көчкөн сахабалар менен сүйлөшкөн өкүмдар Нежаши да ушундай ынсаптуу бир мамиле көрсөткөн. Колундагы таягы менен жерди сызып:

“Силер айткан бул нерсе менен менин ишенимимдин ортосунда ушу сызыктай да айырмачылык жок!» – деген.

Анткени ал да христианчылыктын вахданият ишенимин сактаган”Ариос» мазхабынан эле.

Гераклий да дал ушундай ишенимге ээ болсо керек. Бирок ыйман келтиргенин көрсөткөн тарыхый бир далил жок. Ыймандын пендеге бир насип катары берилерин ушундан байкаса болот.

Башка өңүттөн алганда, Гераклийге тиешелүү бул маселе Расул Акрамдын (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарылыгын тастыктабагандар да Анын тууралыгын жана адеп-ахлагынын улуулугун кабылдагандыгын көрсөтөт. Ал Мадинага көчкөндө мушриктер өзүнө аманат кылып калтырган буюмдары бар эле жана аларды ээлерине тапшыруу үчүн Азирети Алини Мекеге өкүл кылып калтырган.

***

Акын Кемал Эдип Күркчүоглу мында айтылган жана айтылбаган бардык жакшы сыпаттарга ээ болгон Алла элчисинин сүннөтүнөн алыс калган, кайдыгер мусулмандарды төмөнкү ыр саптары менен жакшы эскертет:

“Аттиң ай! Көңүлүңдөн алыс калгандар,
Эки дүйнөдө тең жашашат зыян тарта!»

Раббибиз биздерди Ага сүйүү менен байланган ылайыктуу үммөт кылсын. Анткени Ал – эч ким жете албас бир мээримдүүлүк менен ырайымдын туу чокусу!

Чынында, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) алардын туура жолго түшүүлөрү үчүн бардык күчүн жумшаган, адамдардын Аны ташбараңга алып, кордогонуна карабастан аларга жакшы дуба кылган. Азирети Пайгамбарга Зайд бин Харисанын:

- Йа, Расулалла, алар сизге ушул чоң зулумдукту кылышты... Сиз болсо дагы эле алар үчүн дуба кылып жатасызбы? – деген суроосуна:

- Башка эмне кыла алам? Мен азап үчүн эмес, мээримдүүлүк үчүн жиберилдим…» - деп, алардын туура жолго түшүүсүнө дуба кылышы Анын жогорку даражадагы аруу, таза ак көңүлдүүлүгүнүн, ырайым жана мээриминин көз жеткис туу чокуга жеткендигине күбө эмеспи?

Натыйжада Кришна менен Будданы кабагым-кашым дебей"кудай», Иса Пайгамбарды (алейхи саламды)"кудайдын баласы» деп сыпаттагандар жана эч уялбастан Фараон менен Намрутту теңир деп кабылдагандар, айбанат менен отко, же суу жана аба сыяктуу табият күчтөрүнө сыйынган кээ бир бечаралар ушундай ажайып инсанды жан дилден"кудай» деп кабылдоолору толук мүмкүн болчу.

Бирок Ал өзүн:

“Мен деле силер сыяктуу бир кишимин… Мага тек гана вахий келет!» (Кахф: 110) - деп жарыялаган.

Ал ислам динине ыйман келтиреерде айтылчу шахадат келмесине атайылап"абдуху», башкача айтканда,"Алланын кулу» деген сөздү кошуп, үммөтүнүн өткөн доорлордогу коомдор түшкөн туура эмес жолго түшүп кетпешин каалаган.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) ар дайым алсыз экендигин айтчу. Бул боюнча:

- Эч ким ибадаты аркылуу бейишке кире албайт! - дегенде Ага таң калып:

- Сен дагыбы, йа, Расулалла? – деп, сурагандарга:

- Ооба, мен дагы! Эгер Раббимдин мээрими жардамга келбесе! (Анткени, Анын мээрими, кечиримдүүлүгү, жакшылыгы болбосо, мен да бейишке кире албаймын! Кылган ибадатым мени да куткара албайт!) – деп жооп кайтарган. (Бухари, Рикак 18, Муслим, Мунафикун 71-72; Ибн – и Маке Зухд 20; Дарими, Рикак, 24; Ахмед б ин Ханбал)

Бүткүл адамзат аламдагы адамдар менен жиндер окшоштугун чыгара албаган бул Куран –Алла Тааланын кулдарына берилген бир улуу жакшылыгы жана сыйлыгы.

Бул таблиг кандай керемет жана тазалык менен тууралыкты алып келген бир назиктикке ээ! Куран жана сүннөттүн акыйкатын түшүнүү, бир гана Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) үлгүлүү кулк-мүнөзүнө жана жан-дүйнө байлыгына жакындоо менен мүмкүн болот.

Анын чыныгы сыпатын түшүндүрүү эч бир адамдын колунан келбейт. Анын бийик адеп-ахлагы менен табиятын эч ким толугу менен түшүнө элек. Илимпоздор, ойчулдар, көңүлдөрдүн султаны болгон олуялар жана Жабрайил Анын жолуна түшүүнү дөөлөт деп билишет.

Ааламдын сыймыгы Азирети Мухаммедден (саллаллоху алейхи васаллам) башка бүткүл Пайгамбарлардын милдеттери белгилүү бир убакыт жана жерлер менен чектелген. Ушундан улам алардан бизге төрт тарабы төп келген жашоонун үлгүсү, адеп-ахлактары бизге чейин жеткен эмес. Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбар болуп жиберилген кезден баштап кыяматка чейин бардык замандар менен бүткүл жер жүзүн туура жолго чакырууга милдеттендирилгендиктен, Анын кылган бардык

иштери эң деталдуу жана жашыруун деталдарына чейин ишеничтүү риваяттар аркылуу бизге жетип, кыяматка чейин да улана берери талашсыз. Мунун себеби – Ага берилген”акыр замандын» бүткүл адамдарына Анын бир”усвайи хасана», б.а., кемчиликсиз бир өрнөк болушун камсыз кылуу деген теңирдик каалоо.

Ошон үчүн Алла Таала Куранда эч бир Пайгамбарга ант кылбай, Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүрүнө”Ла амрука» – деп, ант кылат. Шейх Галиб муну ыр саптары менен мындайча сүрөттөйт:

Султансың, Пайгамбарлар Пайгамбарысың, улуу урматтуум!
Бей-бечаранын дөөлөтү, кубатысың, улуу урматтуум!
Махшардагы үммөтүңө камкорчусуң, улуу урматтуум!
Алланын”Ла амрука» деген антысың, улуу урматтуум!
Сен Ахмед-и Махмуд-у Мустафасың, улуу урматтуум!
Алла Тааланын бизге берген султанысың, урматтуум!

Расул Акрам[38] (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарыбыздан башка Пайгамбарларда болбогон артыкчылыктарынын бири – Алланын Куранда аларга:”Йа, Адам! Йа, Нух! Йа, Ибрахим! Йа, Муса! Йа, Давуд! Йа, Иса! Йа, Закария! Йа, Яхья!» – деп, ысымдары менен кайрылган болсо, Азирети Пайгамбарды (саллаллоху алейхи васаллам) бир да жолу ысымы менен чакырбастан:”Йа, Набии! Йа, Расул! Йа, Музаммил! Йа, Муддассир!» – деп, бөтөнчө сыпаттар менен аташы. Ушу менен Алла Таала Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) көрсөтчү урматыбыздын чен-өлчөмүн бизге билдирген.

Ал үчүн салам-дубай жолдоп, салават айтууну унута көрбө! Эң коркунучтуу күндө Анын шапаатына муктаж болосуң!

## МЭЭРИМ ПАЙГАМБАРЫНЫН ӨЗГӨЧӨЛҮКТӨРҮНӨН ҮЛГҮЛӨР

Тарыхта бүткүл өмүрүнүн ийне-жибине чейин толук жазылып белгиленген тек Пайгамбар жана инсан – Азирети Мухаммед Мустафа (саллаллоху алейхи васаллам). Анын бүткүл кылган иштери, айткан сөздөрү ошол замат жазылып, тарыхка алтын ариптер менен жазылган.

Жашаган өмүрү – кыяматка чейин келүүчү урпактарга үлгү. Ыйык Курандын”Калем» сүрөсүндө Ал тууралуу:

“Калетсиз, сен улуу бир кулк-мүнөздүн ээсисиң!» – деп, баяндалган.

Ал Курандын тек гана сөзүн үйрөткөн бир мугалим болбостон, Курандын бүт бардыгын өз өмүрүндө жүзөгө ашырган жандуу өрнөк болчу.

Жабирдин (Алла ага ыраазы болсун) риваятында Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

“Алла Таала мени жакшы адеп-ахлакты толуктоо үчүн жиберди.» – деген.

Жөөттөрдүн аалымдарынын бири Абдуллах бин Салам Азирети Пайгамбарыбызды (саллаллоху алейхи васаллам) эң биринчи жолу көргөндө, Анын куттуу жүзүндөгү аруу нуру аны өзүнө арбап алган! Андыктан таң калуу менен:”Мындай жүздүн ээси жалганчы боло албайт!» – деп, ыйман келтирген.

### Мээрим Пайгамбарынын такыбалыгы жана напсисин аруулоосу

Мурдараак баяндаганыбыздай, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) – бүткүл адамзатка Кудайдын бир белеги жана кынтыксыз бир үлгү. Ар ким өз бак-таалайы үчүн шык-жөндөмүнө карай Анын изи менен жүрүүгө мажбур. Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) бүткүл өмүрү – ислам динин турмушка татыктуу түрдө

ашырууда бизге өрнөк. Бирок Пайгамбарыбыздан насип ала билүү үчүн көңүл бура турган бир нече негиздер бар:

1. Кээ бир иш-аракеттер Пайгамбарларга гана таандык өзгөчө бир касиет аркылуу орундатылат. Башка кишилер буларды тууроого күчү жетпейт. Негизи, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ошондой өзгөчө абал тууралуу жанындагыларды эскерткен. Мисалы, күн сайын буттары шишигенче түнү бою намаз окуу, ооз ачпай туруп (савми висаал) бир нече күн орозо кармоо сыяктуу...

2. Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) кээ бир иш-аракеттери өзүнө гана таандык кээ бир даанышмандуу пайдаларга байланыштуу болгон. Мисалы, төрттөн көп аял алуу, өзү, үй-бүлөсү жана укум-тукуму үчүн зекет, кайыр-садага алууга кыяматка чейин тыюу салуу сыяктуу...

Анын өзүнө таандык байлыктарды кыска мөөнөттүн ичинде соопкерчиликке таратуусу жана өлүм алдында да бул кылдаттыкты көрсөтүүсү кандай гана сабак!

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) катуу ооруп, Раббисине кайтаар маалы абдан жакындап калган эле. Бир маалда Азирети Айшага бурулуп, жанында болгон 6-7 динарды кедей-кембагалдарга таратуусун буюрат. Бир аз убакыт өткөн соң динарды эмне кылганын сурайт. Азирети Айша Анын оорусу менен алек болубатып, динарларды таратууну унутуп калганын айтат. Анда ал аларды сурап, берекелүү алаканына салып:

«Алланын элчиси Мухаммед буларды кедей-кембагалга таратмайынча Раббисине барам деп ойлобойт! ...» - дейт.

Андан кийин динарларды ансардан беш жарды үй-бүлөгө садага берип:

“Мына, эми жеңилдедим!» - деп таттуу уйкуга көшүлөт.

Убайдуллах бин Аббастан баян кылынат:

“Бир күнү Абу Зарр (Алла ага ыраазы болсун) мага:

«Эй, бир тууганымдын уулу! Сага бир окуя айтып берейин,» - деп, төмөнкүлөрдү айтты:

“Бир жолу Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) жанында элем, ал мени колумдан кармап:

- Йа, Абу Зарр! Ухуд тоосу мен үчүн алтын менен күмүшкө айланса, баарын Алланын жолуна сарптайм, өлгөнүмдө андан бир кырат да калышын каалабайм, - деди. Мен болсо:

- Йа, Расулалла! Бир кырат да калтыргыңыз келбейби, же бир кантардайбы? - деп сурадым.

- Йа, Абу Зарр! Мен азайтсам, сен көбөйтөсүң. Мен акыретти каалайм, сен болсо дүйнөнү! Бир кырат да калтырмак эмесмин, бир кырат да, бир кырат да! - деп үч жолу кайталады.

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) бул эң жогорку даражадагы абалын жылдыздарга теңесе болот. Анын жолун жолдогондор бул чен-өлчөмдөрдү аткарууга жоопкер эмес. Андыктан үммөттүн бул чен-өлчөмдөргө карап, дал Пайгамбарыбыздай иш кылуусу кооптуу! Кылса да баары бир дарамети жетпейт. Бул жалгыз Ага гана таандык…

Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) таандык өзгөчөлүктөрдөн пайда болгон жагдайлар ушул айтылгандар менен гана чектелбейт. Азирети Пайгамбарыбыздын (алейхиссалату вассалам) мурас кылуу маселесиндеги өзүнүн жеке мамилеси башкаларга үлгү эмес:”Биз, Пайгамбарлар, мурас калтырбайбыз!» – деп, бары-жогун көзүнүн тирүүсүндө таратуусу башка мусулмандарга үлгү эмес.

Ошондой эле Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам):”Аль-факру фахрии,» - деп кедейлиги менен сыймыктанганы көпчүлүккө маалым чындык. Бул да

Анын жеке өзүнө таандык өзгөчөлүктүн талабы. Бул сөз аркылуу кедей болууга үндөлүүдө деп ойлобош керек. Тескерисинче, Пайгамбарыбыздын куттуу сөзүнө таандык:”Берген кол алган колдон үстөм!» - деген эреже менен бирөөгө бере алгыдай абалга, тактап айтканда, адал жол менен баюуга кызыктыруу деп түшүнүү абзел.

Ошол себептен Пайгамбарыбыздын кедейлик тууралуу берген өкүмдөрү кедейликке үндөө максатта эмес, Алланын тагдырына ыраазы болуу, ага тобокелчилик менен моюн сунууга үндөө максатта айтылган.

3. Зухд жана такыбалык чен-өлчөмдөр менен өмүр сүрүү – бул, артыкчылык, улуулук жана Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) жакындоо. Коомдун бүткүл жарандарын бул жашоого зордоого болбойт. Анткени бул адамдын шык-жөндөм жана дараметине байланыштуу нерсе. Ошодуктан дүнүйө байлыктарына маани бербөөнү насаат кылган зухд жана такыбалык себептүү коомдук жашоонун динамикасына зыян келип, мамлекет душмандарынан артта калат жана акыры кыйрап бүтөт деп кыжаалат болбоо керек. Коомдун бардык жарандарын унутпаган шарият эрежелеринин мазмунудагы жандуулук жана өнүгүүгө умтулуу андай кыйын абалга кабылуудан сактайт. Мындан башка, шарият өкүмдөрү өнүгүүнү күн менен өлчөп:”Кимдин эки күнү бири-бирине окшош болсо, ал зыянда!» - деп койгон шарты менен дүнүйөгө кызыкпоо, ал тургай таптакыр көңүл бурбоо дегенди билдирген такыбалык чен-өлчөмдөрүнүн ортосунда эч кандай карама-каршылык жок. Анткени, дүнүйөгө кызыкпоонун чыныгы мааниси материалдык түрдө эмес, рухий түрдө болушу абзел.

Арийне, Азирети Мавляна (куддиса сиррух) мындай деген:

“Дүнүйөгө кызыгуу – Алладан кайдыгер болуу! Дүнүйө – акча, аял, кийим-кече эмес! Ушуну бил!»

Бул көз караш боюнча жүрөктөн орун бербөө жана сарптарда ысырап кылбоо шарты менен көп мал-мүлктүн ээси болуу зухд жана такыбалыкка каршы келбейт. Ал эми ошол эле учурда кумарлыгы жүрөктү ээлеген жана ошол себептүү өтө аз мал-мүлктүн идолго айланышы такыбалыкка каршы экенин ойлосок, муну дагы аныкыраак түшүнө алабыз. Буга Пайгамбарлардан Сулайман алейхис-салам, сахабалардан Азирети Абу Бакир, Азирети Осмон, Азирети Талха жана Азирети Абдуррахман бин Ауф (Алла аларга ыраазы болсун) сыяктуу бай инсандар – эң сонун үлгү.

Ошону менен катар кээ бир такыбалыктар дүнүйөдөн баш тартуудан эмес, мүмкүнчүлүксүздүктөн (кедейликтен) болушу мүмкүн. Бул жерде мүмкүнчүлүктүн жоктугу себептүү Кудайга каршы келбей, тагдырга чын көңүлдөн ыраазы болуу такыбалыктын негизги өзөгүн түзөрүн туура эмес түшүнүп, барды жокко саноо такыбалыкты жаңылыш түшүнгөндүктөн улам болот. Мисалы, Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) мажбур калган кээ бир ачкачылык күндөрү кардына таш байлоосу сыяктуу абалдарды айтсак болот. Тахдиси ниметтин (Алланын берген ырыскыларын тил менен айтып, шүгүр кылуу) асыресе көп соопкерчилик кылуу жолу менен орундалышы зухд жана такыбалыкка төп келет. Буга карабастан, мүмкүнчүлүгү болуп туруп, аны жашыруу жана сараңдыкты такыбалык деп көрсөтүү болуп саналат. Адам өзүн, же башкаларды ушинтип алдоосу таптакыр туура эмес.

Бул чен-өлчөмдөр менен талдоо жүргүзүлгөндө, Ал адамзаттын эң такыбасы экени байкалат. Ал такыбалыгынан жардылар сыяктуу өмүр сүргөн. Айша (Алла ага ыраазы болсун):

“Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) өмүр бою арпадан бышырылган нанды эки күн катары менен тое жеген эмес.» (Бухарий, Айман, 22; Ибни Маажа, Атъима, 48) - деген.

Анас (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

“Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) кээде арпа нан менен жедеп сүрсүйүн деп калган куйрук, же ич майдан жасалган тамакка чакырылчу жана ошол улуу инсан бул чакырыкка жооп кылып барчу. Соотун күрөөгө бир жөөткө берген, бирок кылган көптөгөн соопкерчиликтери себептүү соотун кайра ала тургандай акчасы болгон эмес.»

Муну менен бирге Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) адал болгон тамак аш менен суусундуктарды такыбалык үчүн арам деп кабылдоого тыюу салган. Ал адал тамак-ашты жечү. Бирок тамакты адал деп эле кардын кампыйта тойгузган эмес. Бир жолу чоң тоюп кекирген адамга:

“Кекирбе! Анткени бул дүйнөдө көп тойгондор кыямат күнү узун мөөнөткө ач калышат!» (Термезий, Сифатул 47) – деп эскерткен.

Ал дагы бир хадистеринде:

“Эч ким ашказанынан да жаманыраак идишти толтуруп көргөн эмес. Адамга болсо жыгытпай кармап тургандай бир нече тиштем жетет. Сөзсүз эле көп жеш керек болсо, ашказандын үчтөн бир бөлүгүн жегенге, үчтөн бир бөлүгүн ичкенге, үчтөн бирин дем алууга (аба менен) бөлүү керек.» (Термезий, Зухд 47; Ибни Маажа Атъима, 50) - деп, тамактануунун орточо өлчөмүн көрсөтүп кеткен.

Булардын баары – адам баласынын ачкөздүгүн тизгиндөөгө багытталган бөтөнчө бир алдын алуулардын жыйындысы. Ушундан улам Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) мектеби эң кедейден тарта жогорку даражадагы мамлекет башчыларына чейин коомдун бардык бөлүгүнөн келген кишилерди эң сонун кулк-мүнөздө тарбиялап, жан-дүйнөлөр Ага берилген өлчөмдө бейкуттукка, бакты-таалайга жеткен. Бул Пайгамбар мектебинде бай сымал өмүрүн шүгүрчүлүк менен өткөргөн канчалаган кедейлер жана кедей сымал кичипейил жашап, ар дайым кайыр-садага берген канчалаган байлар жана башкаруучулар жетилип чыккан. Ислам тарыхында атактуу халифалардын да бир малай сымал азык-түлүк салынган каптарды артынып, кедей-кембагалдарга ташышы, алардын тамагын жасап бериши сыяктуу окуялар абдан белгилүү. Фатих Султан Мехмед Хандын бир христиан архитектор менен соттошуп, хандын зыянына өкүм берилиши сыяктуу адилеттүүлүктөр – Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) зухд жана такыбалык мектебинин адамзатка тартуулаган мээрим берекеси.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) зуxдду кандай гана таасын аныктаган:

“Дүйнөдө зухд – адалды арам кылуу, же мал-мүлктү таштоо эмес.

Дүйнөдө зухд – бул, жалгыз гана Алла Тааланын колунда болгон нерсеге өз колуңда болгонго караганда көбүрөөк ишенүүң; башың бир балаага кабылып, ал балаа сенден кеткиче анын сооп жана сыйлыктарынан абдан үмүткөр болууң...» (Термезий, Зухд, 99)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) – кылган канаат жана зухду менен адамзатка түбөлүк, кынтыксыз үлгү.

Зухд – дүнүйөгө жандалбастабай, ачкөздүктөн арылып, убактылуу жана жалган дүнүйө жыргалына алданбоо, дүнүйөнү жүрөккө киргизбөө, Алла жана элчисинен башкага маани бербөө, кулчулукка тоскоол болгон жана акыретте пайдасы тийбеген нерселерди таштоо деген маанилерге келип, сөөлөттүү бир өмүр менен жан-дүйнөнүн жана дененин бейкуттугун, бакубатчылыгын камсыз кылган абал. Тескерисинче, дүнүйө-байлыкка далбастоо жан-дүйнөнү да, денени да жексен кылган кайгы-капа толо балааларды апкелет. Арийне, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):

“Дүйнөдө зухд жүрөк менен денени ыракатка бөлөйт. А дүнүйөгө кызыгуу болсо кайгы менен капаны көбөйтөт.» (Ахмед бин Ханбал, Китаб-уз-Зухд, 24-б) – деген.

Дагы бир куттуу хадисинде:”Дүйдөдө заахид (зухд ээси) бол, Алла сени сүйсүн, калктын колундагысынан жүз үйүр, адамдар сени сүйсүн!» (Ибни Маажа, Зухд, 1) – деген.

Бул куттуу хадистерден дүнүйөнүн коркунучтуу коогасына каршы үгүттөлгөн чаралардын башында зухд жана такыбалык турарын түшүнсө болот. Арийне, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) жегенге тамак табалбай калган кездеринде орозо тутчу.

Куттуу хадисте:”Актын карага, же болбосо бир улуттун башка бир улутка үстөмдүгү жок. Үстөмдүк бир гана такыбалыкта.» (Ахмед бин Ханбал, 5, 158) – деп айтылгандай, ар дайым зухд менен такыбалыкка үгүттөгөн.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

“Мага мал-мүлк жыйноо жана соодагер болуу вахий кылынган жок! Мага:”Жараткандын даңкын жай, сажда кылгандардан бол жана кулчулук кыл!» – деп буйрулду.»

Дагы бир куттуу хадисинде мындай делет:

«Ар бир намазыңды эң акыркы намазың сыяктуу оку! Эртең өзүң өкүнүп кала турган сөздөрдү айтпа, адамдардын кайдыгер каалоолорун арзуулаба!» (Ибни Маажа, Зухд, 15)

Бир күнү өзүнөн:”Кемчилиги жок адам – бул, ким?» – деп сурашканда:”Таза болгондор: күнөө, шек-күмөн, алдамчылык, жалган айтуу жана көрө албастыктан арылгандар!» (Абу Давуд, Жихад, 5) – деп жооп берген.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) адал менен арамга өтө сак болгондой эле күмөнсүнткөн шектүү нерселерге да өтө аяр мамиле кылган. Ал тургай бир сапар Азирети Хасан бала кезинде, мечитте таятасынын тизесинде олтуруп, зекетке берилген курмалардын таралышын карап отуруп, алдындагы курмалардын бирин оозуна сала койгондо, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам):

“Ташта, ташта! Курманы оозуңдан чыгар! Биздин кайыр-садага жебей турганыбызды билбейсиңби?» – деп эскертип, небересинин оозундагы курманы жерге таштаткан (Муслим, Зекет, 161).

Азирети Мавляна (куддиса сиррух) адал тамак тууралуу мындай дейт:

“Тамак үрөн сыяктуу. Мөмөсү – ой-пикир жана ниеттер. Сени ибадаттарга кызыктырып, табитиңди ачкан тамак адал, ал эми кулчулук кылууда жалкоолук туудурган жана жүрөктүн катышына себепчи болгон тамактар болсо, арам.

«Сен өмүрүңдө адал тамактарды көбөйт! Шектүү жана арам тамактардан сактан, ошондо гана ибадаттын лаззатын татып, хушууга жете аласың!»

Бир Алла досу мындай дейт:”Ибадат кылуудан лаззат алуу эң чоң керемет экенин унутпа!»

Алла Таала ыйык аятта:”Сөзсүз, намаздарын хушуу менен чын ыкластан окуган момундар кутулду.» (Момундар: 1-2) – деген.

***

Бүгүнкү коомубузда динибиздин жалгыз гана акырет бакты-таалайына жеткирүүчү ишенимдер экени тууралуу көз караштар басымдуу. А чынында ислам – жалгыз акырет жыргалчылыгына гана жеткирүүчү система эмес, коом турмушун да жөнгө салып, адамзатка бейкуттук жана коопсуздукту камсыз кылуучу жашоо таризи.

Түндүн бир оокуму эле. Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) көнгөн адаты боюнча Мадинанын көчөлөрүн жай басып аралап, кулагына жакынкы бир үйдөн чыккан

энеси менен кызынын талашып-тартышуусуна эриксизден кулак төшөп, токтоп калат. Энеси кызына:

- Кызым, эртең сатыла турган сүткө суу кошуп кой! – дейт. Кызы болсо:

- Энеке, халифа сүткө суу кошууга тыюу салбадыбы беле? - деп жооп берет. Энеси болсо үнүн өктөм чыгара:

- Кызым, сүткө суу кошконубузду түн жарымында халифа кайдан билмек эле? – дейт.

Бирок жүрөгүндө Алладан коркуу деген таза сезимдери бар кыз, энесинин сүткө суу кошуусун туура көргөн жок:

- Энеке! Биздин бул ишибизди халифа көрбөйт дейли, бирок Жараткан Алла да көрбөйт деп ойлойсуңбу? Бул айланы адамдардан жашыруу оңой, бирок бүткүл ааламды көрүп билген Алла Тааладан жашыруу мүмкүнбү? – деп сурады.

Чынчыл, таза жүрөктүн ээси болгон бул назик кыздын Кудайдан коркуу сезими менен энесине айткан жообу Азирети Умарды (Алла ага ыраазы болсун) өтө таң калтырган. Мусулмандардын эмири бул кызды сүт саткан карапайым аялдын кызы эмес, жүрөгүндөгү такыбалыгы менен кабылдап, кийинчерээк уулуна алып берет. Бул таза кыздан ислам тарыхында бешинчи халифа деген атакка ээ болгон Умар бин Абдулазиз төрөлгөн.

Бул окуя дайыма адал тамак жеп жашоо адамзаттын эки дүйнөлүк бакты-таалайы жагынан алганда эң улуу даража, бирок ошол эле учурда, мунун тескерисинче, адал кылынган сансыз ырыскыларга каниет кылбай, арам, же шектүү нерселерге ыктоо – пендеге жарашпай турган жосун. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) арам экени билинбеген, бирок арам болушу мүмкүн болгон нерселерге жолобоо жөнүндө:”Сени күмөнсүнткөн нерселерден оолак бол, күмөнсүнтпөгөндөргө жакында!» – деп буюрган.

Ошону менен катар колдонуусу күмөндүү нерселерден сактанууну туура эмес жорумдап, же бул тууралуу өтө эле аша чаап адал ырыскылардан алыстоо, же болбосо шек-күмөнгө түшүп, орунсуз арсар болуу, албетте, жөнсүз.

Ислам дини, бардык негизде болгондой эле, бул тууралуу да ортону, башкача айтканда, тең салмактыкты буюрат. Анткени исламдын максаты – адам баласын кыйноо эмес, тескерисинче, аны бейкуттук, тынчтык жана бейкапардык ичинде жашатуу. Муну болсо жан-дүйнө сарайын куруу менен жүзөгө ашырат. Анткени бүткүл көркөмдүктөр жан-дүйнө жоокарында. Бул Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) жан-дүйнө өзгөчөлүгүн, улуулугун жана назиктигин сезип, билип өмүр сүрүү аркылуу ишке ашат.

***

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) эч кандай күнөөсү болбосо деле түнкүсүн буту шишигиче намазга жыгылып, чарчагыча Куран окучу. Алланы эң көп сүйүп, эстеген жана андан корккон Ал эле.

Намаз – Жараткан менен пенденин жолугушуусу, Анын алдында туруусу. Намаз – бул, Алланы сүйгөндөр үчүн тойгус бир керемет толкундануу. Бул”тойбостукту» улантуу үчүн алар нафил ибадат кылуу жолуна түшүшөт.

Намазда Аллага моюн сунуу бар. Ушул себептен улам напсиге оор келет. Ушунун өзү эле исламдын чындык дин жана намаздын чыныгы ибадат экендигин көрсөтүүгө жетиштүү.

Напсилерине жеңилгендер намазга жакындай албайт. Ал эми напсилеринин тоскоолунан өтө албагандар болсо намазды формалдуу түрдө гана окуйт жана чыныгы

намаз абдан аз кишиге насип болот. Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бул чындыкты куттуу хадистеринде төмөнкүчө баяндайт:

«Бир жерде жана бир эле убакытта эки киши эки ирекет намаз окуйт, бирок алардын ортосундагы айырмачылык асман менен жердей.»

Айша (Алла ага ыраазы болсун) мындай деген:

"Кээде Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) намазга турганда, жүрөгүнөн казанда суу кайнап жаткандай үн угулчу. Азан чакырылган убакта Алла Тааланын алдына чыга тургандыктан, жанындагыларды таанабай калган абалга түшөр эле.» (Абу Давуд, Салаат, 157; Насаи, Сахв, 18)

***

Ал көбүнесе карды ачка бойдон орозо тутчу. Кээ бир күндөрү савми висал (иптарсыз орозо) кармачу. Сахабалары да ушинтип орозо туткулары келгенде:"Силердин күчүңөр жетпейт!» – деген.

Ибни Аббастын (Алла ага ыраазы болсун) риваят кылганы боюнча, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир нече түн бою таңды ачка атырып, үй-бүлөсү көбүнчө кечкисин жээрге эч нерсе таба алчу эмес. Жеген нандары болсо арпадан жасалчу.» (Ибни Саад, Ат-Табакатуль-Кубра, I, 400)

Анас бин Малик (Алла ага ыраазы болсун) төмөнкүдчө билдирет: Бир жолу Фатима энебиз Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) бышырган нанынан бир-эки сындырым алып келип берет. Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

- Бул эмне? – деп сураганда.

- Бышырган наным. Сизге апкелмейинче жаным жай албады, - дейт. Ошондо ааламдын сыймыгы (саллаллоху алейхи васаллам):

- Үч күндөн бери атаңдын оозуна түшкөн алгачкы тиштем нан ушул, – деген экен.

Абу Хурайранын риваяты боюнча, Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) ачкалыктан улам кардына таш байлаган кездери болгон. (Ибни Саад, Ат-Табакатуль-Кубра, I, 400)

Орозонун негизги артыкчылыгы жана максаты – үзгүлтүксүз бир ибадат сезими ичинде напси менен кармашып, аны жеңүү.

***

Ажылык болсо – Азирети Ибрахим (алейхиссалам) жана Азирети Ысмайылдын (алейхиссалам) тобокелчилигинен ибарат ала билүү; ичибиздеги напси деп аталган душманды жана сыртыбыздагы шайтандык каалоолорду ташбараңга алуу, даража айырмачылыгынан арылып, кепинге ороло Жаратканга калкалануу; кыяматтын жүрөк үшүн алчу көрүнүштөрүн эстен чыгарбай коркуу; мусулмандар арасындагы алыс жана чоочун коомдорду бир жерге топтоо жана бир ыйман боордоштугун куруу.

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) коштошуу ажылыгы жана кутбасы – мусулман үммөтүнүн кыяматка чейин созулуучу ажылыгына кандай сонун үлгү!

Коштошуу ажылыгында Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) тарабынан сүйүү тарап, мусулмандар арасындагы укуктун пайдубалдары ошол сүйүү"кирпичи» менен түптөлгөн.

Ажылык ибадаты адамды жан-дүйнөлүк жашоосуна багыттайт. Анткени бул назик ибадат – аң уулабоо, жашыл өсүмдүктөргө кол тийгизбөө, Алланын макулуктарын кыйнабоо сыяктуу ырайым, мээрим жана сүйүүгө ээ бир ибадат.

Ал тургай Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) бир мусулманды ирээнжитип албайын деп хажаруль-асвадды өбүүдөн тартынган.

Ажылыктагы бул абал жана мамилелер, адам баласын өз напсисин суракка тартууга үйрөтөт жана келечектеги өмүрүнө оң таасирин берет. Бардык ибадаттардын жападан-жалгыз максаты – адамды Алла Таалага жакын кылуу.

Ажылык орундалуучу куттуу жерлер болсо – улуу бир ааламдын руханий мезгили. Арафат - кечирим жана Аллага баш калкалоо жери.

Муздалифа – Куранда ишаарат кылынган”Аль Машъаруль-харамдын» руханияты менен мээримге жык толгон бир мекен.

Мина Азирети Ибрахим, Азирети Ысмайыл жана Ажар энебиздин шайтанды жеңген Аллага моюн сунуу жана Ага тобокел кылуу жер.

Кааба – Алла Тааланын Куранда:”Сажда кыл жана жакында!» (Аъляк: 19) – деген буйругу менен окулуусу буйрулган намаз ибадатынын багыты. Ошол эле учурда бул – бүткүл мусулмандар жүз бурган борбор, башкача айтканда, жалпы ислам дүйнөсүнүн жүрөгү соккон жер.

Бул касиеттүү жерлерди улай, Мадинада зыярат кылынган Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) макамы болсо – жан-дүйнөнүн теңирдик сүйүү зыйнаты менен шөкөттөлүп, улуулукка жеткен жери. Анткени Алла Тааланын”Хабибим» (Сүйүктүүм) дегенине бир гана Ал ээ болгон.

Азирети Имам Малик Пайгамбарыбыздын ыйык кабыры турган жер Каабадан да касиеттүү дейт. Анткени бүткүл аалам Ал үчүн жаратылып, Ага арналган.

Бул касиеттүү жерлер Азирети Адамдан бери бүгүнкү күнгө чейин ыймандуу жүрөктөрдүн руханияты менен каныккан, ышкылуу көз жаштары менен сугарылган. Пайгамбарлардын береке булагы болгон бул ыйык жерлер Пайгамбарлар тарыхынын кадырлуу эскермелерине абдан бай.

Жыйынтыктап айтсак, ажылык милдети – адамды дининин кемчиликсиздигине багыттаган чоң ибадат. Ажылык – адам өз рухунун шайкештигин, аурасын жана бейнесин таап, негизги сыпатына жеткирген руханий береке жамгыры менен тазаланып арылган жана чыныгы акыйкаттыкка жеткирүүчү бир ибадат.

***

Зекет – колунда барлардын колунда жокторго теңирдик салык катары калган байлыктарын адал кылышы. Топтолгон бул мүлк бөлүнүп отуруп, коомдун бардык алсыздарына, кедейлерине таратылат. Ушу менен коомдо тең салмактык, адилеттик жана шайкештик пайда болот.

Зекет жылдык кирешеден эмес, колдогу бардык мал-мүлктөн берилет. Андыктан аракетсиз жаткан күндөр аз аздап буталып, барып түгөнөт. Тагыраак айтканда, ислам бүткүл материалдык байлыкты активдүү абалга келтирип, коомдун динамикасын чыңдайт.

Зекет менен соопкерчиликтеги сырлардын бири – жеке менчик байлыктын чектен аша көбөйүшүнүн жана өтө бир жаман кокустук күнүнүн алдын алган жападан-жалгыз көрүлгөн чара.

Зекет берген менен алган кишинин ортосунда достук байланыштын бекемделишине данакер болот. Башкача айтканда, зекет – колунда барлардын муктаж адамдарга болгон карызы. Куранда:

“Муктаж адамдардын жана уялып сурай албаган бакырлардын белгилүү өлчөмдө байлыкта акысы бар!» (Зарият: 19) – деп айтылат.

Зекет жана садага берүүдө адептүүлүк өтө маанилүү. Берген киши ичинен алганга рахмат айтышы керек. Анткени ал аны парз ибадаттан бошотуп, соопко киргизүүдө. Ошол эле учурда, берилген садагалар – берген кишини оору жана кырсыктардан сактоочу

калкан. Куранда бул ибадаттын өзгөчөлүгүнө назар оодарылып:”Садагаларды Алла алат!» (Тообо: 104) – деп жазылган. Куттуу хадисте болсо:

“Соопкерчилик оболу Алла Тааланын колуна, андан кийин муктаждын колуна тиет.» – деп айтылган.

Соопкерчилик кылыбатканда эки жүздүүлүктөн, мактануудан жана текеберчиликтен алыс болуу абзел. Антпесе берилген кайыр-садага Алла Тааланын колуна тийбей, адамдардын колунда жоголуп, акыретке бир бөлүгү да жетпей, пайдасы тийбей калат.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) адам таң каларлыктай зухд жана соопкерчиликтүү өмүр сүргөн. Айша энебиз Ал тууралу мындай дейт:

«Алла элчисинин кардына бир күндө эки түрлүү тамак бир убакта кирчү эмес. Эт жегенде башка эч нерсе жебегендей эле, курма менен нан жегенде да аларга кошуп башка нерсе жечү эмес.» (Ибни Саад, Табакатул - Кубра I, 405)

Абу Надр минтип риваят кылат:”Мен Айша энебиздин төмөнкүчө дегенин эшиттим:

“Бир күнү Алла элчиси менен бирге отурган элек, атам Абу Бакир бизге койдун бир санын тартуу кылды. Караңгы түндө Алла элчиси экөөбүз жиликтеп бузайын дебатканда бирөө:”Чырак, же шам жокпу?» – деп сурады. Мен болсо:”Жагарга майыбыз болсо, биз аны жемекпиз.» (Ибни Саад, Табакатуль-Кубра I, 405) – дедим.».»

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) соопкерчилик кылууну өтө жакшы көрө турган. Ошондуктан Азирети Билалга:

“Йа, Билал! Соопкерчилик кыл! Соопкерчилик кылуу менен Арштын ээси мал-мүлкүмдү азайтат деп коркпо!» (Ал-Лума, 134, Абу Давуд, Имара, 35) – деген.

Арийне, Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мал-мүлк жыйноого таптакыр кызыкчу эмес. Анткени ал”кул Пайгамбар» болууну тандап алган. Бул акыйкат чындыкты баяндоо иретинде:

“Кул Пайгамбар, же өкүмдар Пайгамбар болуунун бирөөсүн тандоого мажбур калган элем. Жабрайил кичипейил болуума ишарат кылды. Анда мен кул Пайгамбар болууну тандап алып,”Бир күн тойсом, бир күн ач калайын.» – дедим.» (Хайсамий, Мажма-уз-Заваид, IX, 192) – деген.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) үйүн жасалгалап коoздогон кызы Фатиманын (Алла ага ыраазы болсун) үйүнө кирбей:

“Мындай жасалгалуу жерлерге кирүү бизге жарашпайт!» (Асры Саадат II, 90) – деген.

Бирок Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ишке ашырган бул улуу кулчулугу менен эч качан мактанган эмес. Алланын өзүнө берилген ырыскыларын санап:”Лаа фахра» (Мактаныч жок) деген сөздөрү менен өтө чоң кичипейилдикти көрсөткөн.

## Мээрим Пайгамбарынын кичипейилдиги

Текеберчиликтин булагы – макталуу. Бул адамды чалчаңдатып жиберүүчү мүнөздөрдүн бири. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) Алла Тааланын мактоосуна жетип, адамзаттын эң мартабалуусу болгонуна карабай сахабаларына:

“Мени”Алланын кулу жана элчиси» дегиле!» (Бухарий, Муслим) - деген.

Абу Усама (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

“Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) сөздөрү – Куран эле. Ал көп зикир кылып, кутбаларды кыска айтып, намаздарын узун окучу. Бир жардынын, бир

бечаранын маселесин чечиш үчүн аны менен бирге басуудан тартынчу эмес, тескерисинче лаззат алчу.»

Анас (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

«Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) көп зикир кылып, аз тамашалачу. Эшек минип, таардан кийим кийчү. Кулдар чакырса барып, оорулуулардын алын сурап, жаназаларга катышчу. Сен аны Хайбар алынган күнү чылбыры курма сабактарынан өрүлгөн унаанын үстүнөн көрсөң болмок! Алла Таала Аны жеңиштерге ээ кылган сайын кичипейилдүүлүгү жана шүгүрчүлүгү артчу.»

Жарир (Алла ага ыраазы болсун) төмөнкү окуяны баяндайт:

«Мекке алынган күнү Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына бир киши келди. Ал байкуш Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) материалдык жана рухий айбатын көргөндө коркуп титирей баштады. Анын бул ахвалын көргөн Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) өтө жагымдуу жана жумшак үнү менен:

«Коркпо, кысынба! Мен өкүмдар эмесмин, мен курайш уруусунан сүрсүгөн эт жеген аялдын баласымын!» – деди.»

***

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) чын дилден, кичипейил жана жөнөкөй мамилеси менен адамга таандык кулк-мүнөздүн эң жогорку даражасын чагылдырган. Бул анын жасалма эмес, улуу рухунун тереңдиктеринде эч бир жан жеткис сыпаты.

Адий бин Хатим төмөнкүчө эскерет:

“Али мусулман боло элек кезим. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) экөөбүз анын бакубат үйүн көздөй баратканбыз. Жолдон бир арык кемпир токтотту. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) кемпир сөзүн бүтүргөнгө чейин көпкө күттү. Мен ичимен:”Кудай акы, бул өкүмдар эмес!» - дедим.

Андан кийин үйүнө келдик. Ичи жалбырак менен толтурулган бир жаздык берип:

- Кел, буга олтур! - деди. Мен:

- Жок, сиз эле олтуруңузчу! - деп албай койсом да Ал:

- Сен олтур! - деп сөзүн кайталады.

Сунушуна каршы чыкпаш үчүн олтурдум. Өзү болсо жерге олтурду. Мен дагы ичимен:”Кудай акы, бул өкүмдар кылчу нерсе эмес!» - дедим.

Анан сүйлөшө баштадык. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мени рекусий (сабий жана христиан аралаш) мазхабынан экенимди, топтолгон зекеттердин төрттөн бирин аларымды жана бул мазхабым боюнча арам экенин айтканда өтө таң калдым. Мына ошондо анын Пайгамбар экенин даана түшүндүм. Анткени ал беймаалым болгон нерсени билчү.»

Бул окуялардын бардыгы апачык түрдө Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) улуктугун айгинелейт.

Амир бин Рабиа (Алла ага ыраазы болсун) төмөнкүчө эскерет:

“Бир күнү Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) менен чогуу мечитке бараткан элем. Жолдо бут кийиминин боосу үзүлүп кетти. Аны оңдогум келди. Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) аны мага бербестен мындай деди:

“«Бул тандоо. Тандоону ( өзүн башкалардан үстөм көрүүдөн жана өз ишин башкаларга жасатууну) жактырбайм!» - деди.»

Адамдарга туура жолду көрсөткөн, соңсуз бакубаттыкты сунган Алла элчиси, бул соңсуз бакты-таалайдын жанында дүйнөлүк эң кичине нерседен да тартынчу.

***

Диндин максаты – жакшы, асыл жана акыл-эстүү адамды тарбиялоо. Бул болсо Алла Таалага кул экенин сезип, ибадат кылуу аркылуу болот.

Алла Таала:

“Момундар – бир гана жүрөктөрү Алла зикир кылынганда титиреген кишилер!» (Анфаал: 2) – деген.

“Инсан» деген сөз”нисян» (унутуу) деген сөз менен жакындан байланыштуу. Унутуунун терси – зикир (эстөө, эскерүү). Куран Керимде 250дөн ашык жерде”зикир» деген сөз айтылат. Зикир жоокары жүрөктүн толтосуна бекем орносо, ал жүрөктө Алла Таалага ибадат кылуу жана Аны таануу башталат. Сүйгөндөр сүйүктүүлөрүн эч качан унутушпайт, ооздорунан түшүрбөйт жана жүрөктөрүнөн чыгарбайт. Ыймандуу өмүрдүн жыргалчылыгын сүргүсү келген жан-дүйнөлөр зикирди жүрөктөрүнүн түпкүрүндө чалууну улантышат. Басып жүргөндө, отурганда, жатарда зикир чалып, асмандар менен жердин жаралышындагы өзгөчө даанышман сырларга сүңгүй:

“Йа, Рабби! Буларды бекерге жана орунсуз жаратпадың. Бардык кемчиликтерден таза, арuусуң! Биздерди тозок азабынан сактай көр, йа, Рабби!» (Аали Имран: 191) – дешет.

Бул тереңдикке жана кылдаттыкка жете албаган жүрөктү Алла Таала каалабайт. Зумар сүрөсүнүн 22-аятында:

“Алланы эскерүүнү каалабаган таш жүрөктөргө наалат болсун!» – деп айтылган.

Аятта зикирден алыстаган кишинин адамдык касиеттерин жоготорун билдирилүүдө. Адам баласында кул болуу өзгөчөлүгү бар. Ал бир затка, же анын пайдаларына, же болбосо Раббисине кул болот. Раббисине кул болуу адам баласын напсисинин жеке мүдөөсүнө жана дүнүйөгө кул болуудан сактайт.

“Фуркан» сүрөсүнүн 43-аятында Алла Таала:

“Эңсөөлөрүн теңир кылып алганды көрдүңбү?» - деп айтууда.

Адам баласынын келечекке тиешелүү бир далай эңсөөлөрү болушу жана бул эңсөөлөр акыретке ээ болуш үчүн эмес, тек гана дүнүйө үчүн болушу аны кайгылуу акыбетке учуратат. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

“Абайлагыла! Эңсөөлөрүңөр силерге ажалыңарды унуттурбасын! Антсеңер жүрөктөрүңөр таштай катат... Абайлагыла! Чынында, (өлүм, кайра тирилүү жана акыреттеги абал сыяктуу) келе турган нерселер жакын.» (Ибни Маажа, Мукаддима, 7)

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) бул эскертүүлөрүн толук түшүнгөн Салмани Фарисий:

«Үч нерсе мени күлдүрөт жана үч нерсе ыйлатат!» – деп, өлүм өзүн күтүп турса да, пенденин эч өлбөй тургансып дүнүйөгө кызыгуусу анын күлкүсүн келтирип, таңгалдырган нерсе экенин билдирген.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

“Карыган киши бүткүл күч-кубатынан тайса да, дүнүйөгө болгон сүйүүсү жана арылбас арманы көңүлүндө ар дайым жаш бойдон кала берет!» (Бухарий, Рикак, 5; Муслим, Зекет, 114) – деген.

Бул куттуу хадис”дүнүйө сүйүүсү» менен эч өлбөй тургансып, дүнүйөгө берилүүнүн адам баласы эч качан көңүлүнөн чыгара албай турган эки нерсе экенин баяндайт. Денедеги күч-кубат жоголуп алсыраса да рухта өлбөөчүлүк касиети болгондуктан, адамзат түбөлүккө жаш бойдон калууну эңсеп, айрылган нерселерин сагынып келет. Ушул себептен улам ал көзү тойгус ачкөздүктүн туткуну болуп өтөт.

Топурак үстүнө төгүлгөн сууну сиңирип, ичине тартып алгандай эле, напси да бүткүл дүйнө жыргалчылыктарын өзүнө жыйноого тырышат. Адам баласы бир гана

напсисин агартуу жана жүрөгүн тазалоо аркылуу өзүнө келген ырыскыларды топурак сыяктуу тышка чыгарат, тагыраак айтканда, соопкерчилик кылат. Ушинтип жүрөгү мерездиктен, башкача айтканда, жаман мүнөздөрдөн жана керт башын гана ойлогон каалоолордон арылат.

***

Жаман мүнөздөр адам баласын сыноо максатын көздөй жаратылган. Ошондуктан Алла Таала улуу аятта:

“Напсиге жана анын кылдат түзүлүшүн жараткан жана ага жамандыктар менен кошо жакшылыктарды да жалгаганга ант болсун, напсисин таза кармаган (киши) кутулат. (Ал эми) напсисин ыпластыктарга көмүп булгаган (киши) зыянга кабылат!» (Шамс: 7-10) – деп буюрган.

Ой-сезиминин тереңдигине эч ким жете албас болуп жаратылган биз, адамдардын жогорку даражага арзый алышы Алла Таалага ибадат кылып, жүрөктү сактоо аркылуу гана жүзөгө ашат.

Табук сапары өтө катаал бир сапар эле. Сахабалар миң чакырымдай жол жүрүп кайтышат. Мадинага жакындаганда өңдөрү адам таанығыстай болуп өзгөргөн эле. Териси сөөктөрүнө жабыша арыктап, чач-сакалдары сапсайып, өтө жүдөшкөн. Ошондо Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Биз азыр кичи жихаддан чоң жихадга кайтып келатабыз! – деген. Анда сахабалар таңгала:

- Йа, Расулалла! Мындан өткөн чоң жихад барбы?» - деп сурашканда, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

«Азыр чоң жихадга (напси менен күрөшүү жихадына) кайтып келатабыз!» (Байхакий, Суютий) – деп жооп кайтарган.

Напсиге каршы жихад кылуу (күрөш жүргүзүү) – жүрөктүн таалим-тарбиясы. Мындагы максат – адеп-ахлакты бийиктетүү жана адамдын төрт тарабын төп кылып,”кынтыксыз адамга» айлантуу.

Хадиси Кудсийде[39] Алла Таала:

“Биз – адамдын сырыбыз! Адам болсо – биздин сырыбыз!» – деген.

Бул сырдын түйүнү жалгыз Азирети Мухаммедди (саллаллоху алейхи васаллам) таанып билүү аркылуу гана чечилиши мүмкүн. Биз аны канчалык көбүрөөк сүйсөк, аны ошончолук көбүрөөк тааный алабыз. Адам баласы бул ааламдын жаралыш сырын таба албаса, бул аалам аны оп тартып кетет. Дүйнөгө келиш максатын аңдап биле албаган киши адамдын ыйык түзүлүшүнөн беймаалым калат, жаралышындагы теңирдик максатты түшүнө албайт. Халифатулла (Алла Тааланын жер жүзүндөгү халифа-орун басары) болууну көздөгөн пенделер болсо Раббисинин көрөр көзү, угар кулагына айланышат. Алар жаратылуу максаты болгон Алла Таалага жетүү жолуна түшөт.

***

Бул ааламдагы бардык нерсени адамдык аң-сезим менен толук жана абсолюттук түрдө аныктоо мүмкүн эмес. Бир нерсени түшүндүрүү үчүн колдонулган сөздөрдүн өзү башка бир сөз менен аныкталууга муктаж.

Бардык түшүндүрүлгүс нерселерди кайра эле түшүндүрүлгүстөр менен аныктап жатып, толук түшүндүрүү жана аныкталуусу мүмкүн болбогондордун эң улуусу, акылыбыз толук жетпеген Алла Таала экенин билебизби? Алла Таала – ааламдын тек жана абсолюттук түшүндүрмөсү.

Аны бир гана сүйүү, моюн сунуу жана таанып-билүү аркылуу гана түшүнө алабыз. Акылдын чеги чектелүү. Акыл чегинен ары көздөй сырлар ааламына жалгыз жүрөк жолу

менен гана жетүүгө болот. Арийне, Азирети Ибрахим бул абалды Куран Керимде:"Мен ааламдардын Раббисине моюн сундум!» (Бакара: 131) деген аят менен баяндайт.

Азирети Имам Газалий бул жагдайга байланыштуу өз акыбалын мындайча билдирет:

"Акылды үзүлө тургандай чойдум, ошондо анын чектүү экенин жана өз алдынча чексиздикке жете албасын көрдүм. Эс-акылымды жоготкондой абалды башымдан кечирдим. Анан Алла элчисинин руханий берекесине калкаландым. Ошондо гана бардык нерсе ачылды. Купуя сырдын түйүнүн чечип, кутулдум.»

Арийне, Ибрахим (алейхиссалам):

"Мен Раббиме баратам. Ал мага туура жолду көрсөтөт.» – деген. (Саффаат: 99)

Азирети Мавляна да акыл күчүнүн чектүү экенин мындайча баяндайт:

"Акыл оорулууну дарыгерге чейин алпарат. Андан кийин дарыгердин айтканына моюн сунуу керек.»

Жыйынтыктап айтсак, Пайгамбарлардын сырларын толук түшүнүүгө акылдын күчү жетпейт.

Мээрим Пайгамбарынын назиктиги, мээрими жана камкордугу

Бир топ сахабанын риваяттары боюнча, Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) адамзаттын эң асыл мүнөздүүсү болуп, адамдарга эң назик мамиле жасаган. Жүзүнөн ар дайым аруу нур төгүлүп, дайыма жайдары жүргөн.

Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) жүрөгү өтө мээримдүү, өтө сезимтал эле. Бир күнү жерге түкүргөн адамды көрүп, куттуу жүзү дароо кызара ошол жерде туруп калат. Сахабалар жүгүрүп барып, түкүрүктү жаба коюшат. Алла элчиси ушундан кийин гана андан ары жолун улаган.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) кийим-кеченин таза болуусу Алла Тааланын мусулманды бөтөнчө баркташына ишаарат экенин белгилеп, ак түстүү кийим кийүүнү жана өлүктүн ак менен кепиндөөгө үндөгөн. Анткени мунун таза, жакшы жана сооптуу экенин айткан. Кийим-кеченин оңчулуктуу болушун буюрган жана анын жыртык-пыртык болушун жактырбаган Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) чач менен сакалдын сапсайып, үрпөйүп турганын да туура көрчү эмес. Арийне, бир сапар Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) мечитте отурганда, чач-сакалын сапсайткан бир адам кирип келет. Азирети Пайгамбарыбыз ага (саллаллоху алейхи васаллам) колу менен жаңсап, чач-сакалын түзөтүүгө ишаарат кылат. Ал киши муну орундаткандан кийин Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам):

«Мына ушул абалың кай бириңердин шайтанга окшоп үстү-башын саксайта басып жүрүүгө караганда алда канча жакшы эмеспи?» (Алиййуль-Каарий, Миркат, VIII, 261) – деген.

Дагы бир күнү Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) үстү-башы үксүйгөн бирөөнү көргөндө таң калып:

"Бул адам эмне үчүн чачын жууп, тарабайт?» – деп сураган.

Умар бин Хаттаб (Алла ага ыраазы болсун) баян кылат:

"Тарбия-таалимсиз бир бадавий (чөлдө жашаган киши) Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) эч кандай себепсиз эле үч жолу кыйкырды. Анын бул көңүл иренжиткен мамилесине Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бедевинин ар бир кыйкырыгына:"Ляббай!» - деп жооп кайтарып, бул орой кишиге назик мамиле кылды.»

Ал рухунун назиктиги менен тереңдигинен улам шалаакылыкты абдан жаман көрчү. Дагы бир жолу үстү-башын үрпөйтүп, начар кийинген бир адам алдына келгенде:

“Мал-мүлкүң барбы? Ал-жайың кандай?» - деп сурайт. Ал киши турмушунун жакшы экенин айтканда ага:”Андай болсо Алла Тааланын сага берген мал-мүлкү үстүңдөн көрүнсүн!» (Насаи, Зиинат, 54; Ахмед бин Ханбал, IV, 137) – деп эскерткен.

Башка бир хадистеринде:

“Алла кулуна берген ырыскыларынын белгисин анын үстүнөн көргөндү жактырат...» (Ахмед бин Ханбал, II, 182) – деген.

Бул окуялар исламда жүрөк тазалыгы менен сырткы сулуулук бирин-бири толуктап турарын түшүндүрөт.

Жаңы жана жарашыктуу кийинген мусулман текебердикке, мактанычка азгырылбасы үчүн мунун Алладан келгенин туюп, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) дуба кылгандай дуба кылышы керек. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) жаңы кийим кийгенде:

«Эч бир күч-кубатым болбосо да муну мага кийгизген Алла Таалага алкоолор болсун! Йа, Рабби! Сенден бул кийимдин жана бул аркылуу болчу кайрымдуу иштин берекесин тилеймин. Бул кийимдин жана ал аркылуу бүтчү жаман иштин зыянынан сага калкаланам!» (Абу Давуд, Либас, 1; Термезий, Либас, 29) – деп дуба кылып, бардык нерсенин Алла Тааланын ыраазычылык жолунда колдонулушун каалаган.

Ошону менен бирге Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) башкаларга көкүрөк кере мактанып, кыйынсына кийингендер кыямат күнү маскаралык кийим киерин айтып, үммөтүн тозок отунан сактануу керектигин эскерткен.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) адат-салтка аралашып, калыпташып калган бир да орой, жаман сөздөрдү оозуна алчу эмес жана бул тууралуу мындай деген:

“Кыямат күнү момун пенденин таразасында жакшы адеп-ахлактан өткөн оор нерсе болбойт. Алла Таала жагымсыз кулк- мүнөздүү, ыплас сөздүүлөрдү жек көрөт.» (Термезий, Бирр, 61)

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Билали Хабашийди”кара катындын уулу» – деп кекеткен Абу Зарр-аль-Гыфарийге:

“Йа, Абу Зарр! Чындыгында, сен али жахилия (исламдан мурунку караңгы доор) адатынан арыла элек экенсиң!» – деген.

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) бул эскертүүсүнөн кийин Абу Зарр (Алла ага ыраазы болсун) башын босогого коюп:

“Йа, Билал! Бутуң менен башымды басып өтмөйүнчө көтөрбөймүн!» – деп кылган адепсиздиги үчүн ушинтип кечирим сураган.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) сыпайылыгы ушундай, конокторуна өзү кызмат кылып, сый берчү. Балалык чагында да ушул назиктигине карама-каршы эч нерсе кылбай, эч ким менен талашып-тартышкан эмес. Кедей-кембагал, жетим-жесир, багар-көрөрү жок адамдарга мээрими жакындыгы менен таанылган. (Бухарий, Нафакат, 1; Зухд, 41-42)

Анас (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

«Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) он жыл кызмат өтөдүм, менин иш-аракеттеримден бир кемчилик көрүп, бир да жолу:”Буну эмнеге мындай кылсаң болмок!» – деген эмес.» (Абу Давуд, Адеп, 1)

Мээрими согуш туткундарына чейин жетип, аларга жакшы мамиле жасоону буюрган.

***

Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) ырайымдуулугу бүткүл макулуктарды камтыган. Бир бала көрүп калса, жүзү дароо кубанычка бөлөнүп, сахабаларынын балдарын кучагына алып ойнотуп, эркелетчү. Балдарга жолукканда салам берет эле. Аларды абдан жакшы көргөндүктөн кээде тамашалашчу. Ал тургай бир жолу жарышып жаткан балдарды көрүп алар менен чогуу жарышып чуркаган.

Ааламга мээрим болуп жиберилген Пайгамбарыбыз төө минип жүргөндө балдарга жолугуп калса, аларды ыраазы кылыш үчүн төөсүнө миндирип, мээрим төгөөр эле. Анын бул өзгөчөлүгүн Анас (Алла ага ыраазы болсун) төмөнкүчө баяндайт:

“Расулалладан (саллаллоху алейхи васаллам) башка үй-бүлөсү жана балдарынын акыларына көбүрөөк көңүл бурган эч кимди көргөн жокмун.»

Азирети Айшадан (Алла ага ыраазы болсун) айтылган риваят боюнча минтип айтылат:

Бир күнү Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) неберелерин өөп, эркелетип жатканда учурашканы бир бадавий келет. Бадавий Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) балдарды мынчалык жакшы көрүүсүнө таңыркап:

- Йа, Расулалла! Сиз балдарыңызды өөп, эркелетесизби? Биз балдарыбызды өөп, эркелетпейбиз! – дегенде, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ага:

- Алла Таала сенин жүрөгүңдөн мээрим менен ырайымды сууруп алып койгон болсо, мен эмне кыла аламын? (Бухарий, Адеп, 22) – деп жооп кайтарат.

Бул сөз ислам дининин балдарга деген ырайым менен мээримди кандай жакшы көрсөтөт!

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир тизесине Усама бин Зайдды, экинчи тизесине небереси Хасанды (Алла аларга ыраазы болсун) олтургузуп алып, аларды бооруна кыса:

“Йа, Рабби! Буларга мээримиңди төк жана бакты-таалай бер. Анткени мен булардын кайырлуу жана бактылуу болуусун тилеймин...» (Бухарий, Адеп, 18; Муслим, Фазаил, 64) – деп айтышы жана балдарды каргоого тыюу салышы – анын жүрөгүндөгү сүйүүнүн, ырайымынын жана мээриминин кандай гана сонун чагылышы.

Баласы ыйлаганда эненин кыйын абалга түшпөшү жана аны дароо карашы үчүн намазын кыскартууга уруксат этүүсү, далай түн көзүнөн жаш куюлтуп үммөтүнө дуба кылышы, бүткүл өмүрүн адам баласынын тозоктон кутулушу үчүн арнашы – Анын мээриминин эң терең белгиси.

Мээрим Пайгамбарынын адамдарга болгон мамилеси

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) – жалгыз сөздөрү менен эле эмес, кылган иш-аракеттери менен да адамзатка эң сонун үлгү. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) өмүрүнүн ар бир баскычында адамзатка үлгү катары жашап, ар бир инсандын даражаларына карата татыктуу урмат көрсөтүүчү. Мусулман эместерге да мээримин жана жакшы мамилесин аячу эмес.

Жабир бин Абдуллах баян кылат:

«Күндөрдүн биринде алдыбыздан бир жаназа өттү. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) дароо өйдө турду. Биз да турдук. Анан мындай дедик:

- Йа, Расулалла! Бул бир жөөттүн жаназасы эле...

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) болсо минтип жооп кайтарды:

- Ал адам баласы эмеспи?»

Анткени Ал ушундай бир теңирдик мээрим болгондуктан, Алланын бардык макулуктарды курчаган мээрими боюнча жашады. Бир күнү душмандардын кылган

кыянатчылыктарынан тажаган сахабалар Азирети Пайгамбардан (саллаллоху алейхи васаллам) аларды каргоосун суранышат. Буларга жооп катары Аалам Нуру мындай дейт:

"Мен каргоочу эмес, ааламга мээрим болуп жиберилдим.»

Ал өзүнүн элдешкис душмандарына да кылган дубасы мындай эле:

"Йа, Рабби! Алар билишпейт, сен аларга туура жолду насип кыл!»

Абдуллах бин Убай мунафыктардын[1] башчысы эле. Ухуд согушу башталар күнү жолдо бара жатып, өзүн ээрчиген адамдар менен артка кайтып, эң кыйын учурда Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) өтө чоң чыккынчылык жасашкан. Анын дагы көптөгөн окуяда Расулаллага жана момун-мусулмандарга каршы кылган кыянаттык кылган.

Алланын даанышман сырынан, бул мунафыктын уулу тескерисинче чыныгы мусулман эле. Абдуллах бин Убай өлгөн учурда ал аны кепиндөө үчүн Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) көйнөгүн сурайт. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) абдан жакшы көргөн бул сахабасынын шагын сындыргысы келбей, Ифк окуясында сүйүктүү жары Азирети Айшага (Алла ага ыраазы болсун) жалаа жапкан бул башмунафыкты кепиндөөгө көйнөгүн чечип берген.

Ааламда мындан өткөн улуу адамгерчилик жана жакшылыктын үлгүсү барбы?

Ал мээримдүүлүктүн эң нукура үлгүсү эле. Бир күнү анын артында намаз окуп жаткан бадавийдин:

- Йа, Рабби! Мухаммед аркылуу мага гана мээрим кыл, башкасына кылба! – деген дубасын угуп, салам бергенден кийин:

- Кенендикти тарытып жатасың! – деп аны эскерткен.

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бир гана жанындагылардын жана өзү жашаган айлана-чөйрөнүн адамы эмес эле. Ал таш боордук, уруучулук өкүм сүргөн бир жерди жана башка жерлерди ыйман жана ислам нуру менен нурлантып, бардык адамзатты сүйүү, ырайым жана бакты-таалай кучагында бириктирүү үчүн көрсөткөн ийгиликтери адамзат тарыхынын эң жаркырак үлгүсү бойдон кала бермекчи.

Ал Чексиз Нур:

«Мени Раббим тарбиялады, кандай сонун тарбиялады.» - деген.

Ушундан улам Ал ээ болгон теңирдик тарбиянын берекети менен бүткүл адамзаттын эң сонун тарбиячысы болгон. Бир учурларда кыз балдарын тирүүлөй көмгөн канчалаган заалымдар жана кулдарын адам катары эсептебеген зөөкүрлөр, Анын мээрими менен туура жолго келди. Булардын ар бири ушунчалык эң жогорку даражадагы кулк-мүнөзгө ээ болуп, дүйнөнүн саналуу инсандарына айланышкан.

***

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) эч бир мансапка умтулбастан баарына жардам берүүгө аракеттенип, аларды ыраазы кылган. Анын бул өзгөчөлүгүн чагылдыруу максатында төмөнкү окуя абдан ибараттуу:

Бир күнү бир бадавий келип, андан жардам сурайт. Ал ошол учурда колунда болгондун баарын берип:

- Ушуларга ыраазысыңбы? – деп сурайт. Тарбиясы анча жок бадавий:

- Жок! Көп берген жоксуң! - дейт.

Муну уккан кээ бир сахабалар ачууланып, аны токмоктоп коердо, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) аларды токтотуп, тигини ээрчитип үйүнө жөнөйт. Бадавийге үйүнөн дагы бир нерселерди берип:

- Эми сени ыраазы кыла алдыкпы? – деп сурайт.

Бадавий бул жолу кубана:

- Ооба! Алла Таала, үй-бүлөмдүн жана жакындарымдын атынан сага көп жакшылыктарды берсин! – деп жооп берет.

Ушундайча аны ыраазы кылган Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бадавий менен сахабалардын ортосундагы келишпестикти жоюуну көздөп:

- Сен алгач бергенибизге канаат кылбастан калпыс сүйлөп койдуң. Ушундан улам досторумдун жүрөгүндө сага каршы душмандык сезими пайда болушу мүмкүн. Азыр алардын жанына барганда мага сүйлөгөн сөздөрүңдү аларга да сүйлө, көңүлдөрүндөгү душмандык кетсин, - дейт.

Экөө бирге сахабалардын жанына келгенде бадавий Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) бурулуп:

- Алла Таала, үй-бүлөмдүн жана жакындарымдын атынан сага көп жакшылыктарды берсин! – деп бата кылат.

Бадавий ал жерден кеткен соң Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларына минтип кайрылат:

- Мени менен ушул бадавийдин абалы бул кишиге окшош: Төөсү бар, бирок андан качып кеткен. Ал төөнү кармаш үчүн эл чогулуп кармагысы келет. Бирок төө ого бетер үркөт. Анда төөнүн ээси элге кайрылып:"Төөмө тийишпегилечи, мен ага жакшыраак мамиле кылам, анын мүнөзүн мен жакшы билем!» - деген соң төөгө жалгыз жакындайт. Жердеги курманын калдыктарын алып, төөнү чакырат, анан төө ээсине келет. Ээси төөгө буйласын байлап, минип алып жолуна түшөт. Мына так ушул сыяктуу мен жаңкы бадавий адеп сүйлөгөн кезде силерди укканымда, ал байкуш тозокко түшмөк!

Бул хадис адамды тарбиялоодо мааниси зор, чоң сабак. Алгач кишинин психологиясын эске алып, озүно жараша ыгын таап, жан-дүйнө ааламына кеткен жолдорду таасын белгилеп жана бул жолдор аркылуу максатка жетүү зарыл. Мунун тескери болгон бардык кыймыл-аракеттер эч кандай пайда алып келбегендей эле эки эсе зыянга учуратат.

Бул окуядан алынчу дагы бир сабак мындай:

Адам кемчиликтүү жаратылгандыктан, ихсан (жакшылык) жана белек алууга көбүрөөк куштар. Жакшылык кылынган киши, эгер душман болсо, душмандыгы азаят; ортодо болсо, дос болот; дос болсо, достугу артат. Аталарыбыз:

“Бир түнөгөн үйүңө миң күн салам бер.» - дегендары ушуну билдирет.

### Мээрим Пайгамбарынын жардыларга болгон сыпаалыгы

Материалдык байлыктын кем болушу себептүү жабыркаган көңүлдөрүн көтөрүү үчүн кедейлерге өтө мээрман мамиле кылчу. Абдуллах ибни Амр баяндайт:

“Бир күнү Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) мечитке киргенде, жардылар бир четте отурган эле. Көңүлдөрүн көтөрүү үчүн алар менен бирге отуруп, бир аз маектешкен соң, мындай деди:

«Жакыр мухажирлерге сүйүнчү! Алар бейиштин багына байлардан 40 жыл мурун кирет. Кедейлердин мал-мүлкү болбогондуктан суроктары тезирээк бүтөт.» (Ушуга окшош риваяттарды караңыз. Термезий, Зухд, 37; Даримий, Рикак, 118).

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) кыяматта дүнүйө (мал-мүлк) жоопкерчилигинен сурак бериринен кабатырла тез-тез:

“Йа, Рабби! Мага кедей жашат, мага кедей кишинин өлүмүн насип кыл! Мени кедейлер менен бирге тирилт!» (Термезий, Зухд, 37, Ибн-и Маже, Зухд, 7) – деп дуба кылчу.

Пайгамбарлардын баары жаннатка кире тургандыгына байланыштуу Алла Таала тарабынан кепилдик берилгенине карабастан, алар да өздөрүнө берилген ырыскылардан

жана динди таратуудагы кылган иштеринен суракка тартылат. Аъраф сүрөсүнүн 6-аятында Пайгамбарларга да сурак боло тургандыгы төмөнкүчө билдирилет:

“Албетте, өздөрүнө Пайгамбар жиберилгендерди да, жиберилген Пайгамбарларды да сөзсүз суракка тартабыз!..»

Арийне, Сулайман алейхиссалам өзүнө байлык менен падышалык берилгени үчүн эсеп берүүсү узак убакытка созулат жана ошол себептүү жаннатка башка Пайгамбарлардын эң арты болуп кирет.

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларынын ичинде бай адамдар да болгон. Алар мал-мүлктөрүн, жандарын Алла жолуна жумшагандары үчүн Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алкоосуна татыктуу болушкан. Мындан тышкары, аларды Алла Таала:

“Алла момундардын малдары менен жандарын өздөрүнө бериле турган жаннат менен сатып алды!» (Тообо: 111) - деген аяты менен сүйүнчүлөгөн.

***

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) эң жакын досу, Куран Керимде”экөөнүн экинчиси» деп сыпатталган жана курайштын эң чоң соодагери, ири байларынын бири болгонуна карабастан өтө карапайым, жөнөкөй өмүр сүргөн Азирети Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун) ушулардын бири эле. Азирети Айшанын (Алла ага ыраазы болсун) баяндоосу боюнча ал да оо дүнүйөгө кайтарда артына не бир тыйын, не бир сом калтырган эмес. Мурасы жалгыз төө менен кылыч жасоочу кул эле. Бул кулдун да көзү өткөндөн кийин Азирети Умарга берилишин кызына керээз калтырган. Ал дүнүйөсү менен малын өтө үнөмдүү пайдаланып, колундагы бардык нерсени Алла элчисинин кызматына арнаган, асыресе исламдын жаңыдан тарала баштаган эң алгачкы жана эң кыйын-кезең жылдарында азап тарткан мусулман кулдарды сатып алып, аларга азаттык берип, түрлүү муң-кайгыдан арылткан.

Анын байлыкка ээ болуусу зухд жашоосуна кедерги болгон эмес. Тескерисинче, малын керектүү жерде жана орду менен жумшап, байлык менен бирге зухд боюнча жашоо кандай ишке ашырыларын эң сонун үлгүлөр менен көрсөткөн. Бул себептен улам Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):

“Абу Бакирден башкалардын бизге бир жакшылыгы тийсе, сөзсүз түрдө, аны кайтарып бергенбиз. Бирок бизге анын ушундай жакшылыгы бар, мунун акыбетин кыямат күнү Алла Таала өзү берет. Эч кимдин мал-мүлкү Абу Бакирдин мал-мүлкүндөй мага пайдасы тийген эмес. Бирөө менен дос боло турган болсом, сөзсүз Абу Бакир менен дос болот элем.» (Термезий, Манакыб, 15) – деп аны жана мал-мүлкүн урматтаган.

***

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) буюрат:

«Адамдар тарактын тиштериндей тегиз. Арасындагы айырма такыбалыкта.» (Муснади Шихаб) - деген.

Анын сахабалары бир учурда тукумдук үстөмдүк, султан – кул, бай – кедей болуп ар кандай топторго бөлүнүп, бири-биринин канын ичкенге даяр болушчу, кийин исламды кабыл алып, жогорудагы куттуу хадистин берекеси аркылуу бири-бири менен болуп көрбөгөндөй боордоштукта жашашкан:

Меккенин алынышынан кийин Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) Рим империясына каршы урушууга экинчи жолу согуштук чечимин чыгарганда, азаттыкка чыккан кулу Зайддын уулу Усаманы кол башчы кылып дайындаган. Усама агезде жыйырма жаштарда эле. Кошуун Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) дүйнөдөн кайтканына байланыштуу кечиккенине карабастан халифа болуп

шайланган Азирети Абу Бакирдин буйругу менен кайра сапарга чыккан. Канчалаган улуу сахабалар, курайштын аксакалдары али жыйырма жаштагы бул жаш колбашчынын артынан жөнөшкөн. Ал тургай Азирети Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун) халифа болгонуна карабастан жаш колбашчы Усаманы Мадинанын четине чейин өз колу менен, жөө узатып барган. Азирети Усама атынан түшүп, Азирети Абу Бакирди мингизгенге канчалык аракет кылса дагы ал:

“Йа, Усама! Сени Алла элчиси дайындады. Бул жихад жолунда менин деле бутум чаң болсун!» - деген.

Баамдагыныбыздай эле, Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу тарбиясы астында жетилгендер кул, кедей, бай, жаш, кары ж.б. деп айырмаланбастан, бардыгы ыкыласына жана татыктуулугуна карай эң жогорку даражага чыга алышкан.

Сувайд уулу Марур баян кылат:

“Абу Заррдын кийген кийими менен анын кулу кийген кийимдин бипбирдей экенин көрдүм. Мунун себебин өзүнөн сурадым. Ал болсо Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам):

“Кулдарыңар – Алла Таала силердин буйругуңарга берген бир боордошуңар. Киминңердин мындай бир боордошуңар болсо, ага жегениңерден жедиргиле, кийгениңерден кийдиргиле. Алардын күчү жетпеген жумуш бербегиле. Эгер берсеңер, өзүңөр жардамдашкыла.» - деген мааниге келген кутту хадисин эстетти. »

***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир күнү кара түстүү бир кулду эстеп:

- Баланча киши эмне кылып жүрөт болду экен, негедир көрүнбөйт? - деп сурайт.

- Өлүп калган, йа, Расулалла! – деп жооп беришет. Муну укканда ал:

– Мага эмне үчүн кабар берген жоксуңар? – деп, аларга нааразычылык билдирет.

Сахабалар ал кулдун абалын жана башынан кечиргендерин айтып беришет. Окуяга кайдыгер карап, муну табигый кубулуш катары кабыл алышат. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

– Мага анын мүрзөсүн көргөзгүлө! – дейт. Көрсөтүлгөн мүрзөгө келип ага намаз окуду.

Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) кулдарга азаттык берүүдөн, аларды адамдык деңгээлге ээ кылуудан зор ырахат алуучу. Буга эң сонун мисал – Зайд бин Харисага кылган мамилеси. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Азирети Кадича энебиздин белеги болгон Зейд бин Харисаны азат кылып, мындан тышкары, аны өз атасын, же өзүн (Пайгамбарыбызды) тандап алууда эркин калтырган. Зайд болсо Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) материалдык күч-кубаты жок кезде, курайштын азап-тозогу күчөп турганда Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) тандап алган. Кийинчерээк бул сахаба бектиги, татыктуулугу менен сахабалар арасында бөтөнчө даражага ээ болгон. Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) аны Византия империясына каршы жүргүзүлгөн Мута согушунда ислам кошуунун колбашчылыгына дайындаган. Согушта колбашчы катары эр жүрөктүүлүк менен салгылашкан Азирети Зайд акыры шейит деген улуу наамга ээ болуп, аркасынан келген муунга жылдыздай жаркыраган элес калтырган. Кыскасы, анын өмүрү исламдын берекеси менен кулдуктан султандыкка чейин жеткен Азирети Юсуф сыяктуу өлбөс-өчпөс бир жол көрсөткөн.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) кулдардын көңүлүн оорутууга эч убакта жол берген эмес. Анын куттуу хадисинде бул тууралуу:

«Кулуна жаман мамиле кылган бейишке кире албайт.»

“Кулга жакшы мамиле береке, жаман мамиле балакет апкелет.» – деп айтылган.

Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) кулдарга болгон ырайымдуулугу ушундай бийик даражага келгендиктен бирөөнүн:”кулум, күңүм» – деп кайрылуусуна да дити барбай, мусулмандардын кулк-мүнөзү ичинде”уулум, кызым» – деп чакырууга буюрган.

Жеке өзү кулдар, кызматчылар жана кембагалдар менен аралашып, алар менен сүйлөшүп, чакырган жерлерине, ооруп калган жакындарын көрүүгө барчу, жаназаларына катышчу.

Абу Давуд Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) акыркы билдирген хадиси деп төмөнкү хадисти баяндайт:

“Намазга көңүл бургула! (Намазды толук окугула) Оң колуңар ээ болгон кулуңар тууралуу ойлоп, Алла Тааладан корккула!» (Абу Давуд, Адеп, 124)

***

Бүткүл сахабалар Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) усвайи Хасана (эң жакшы үлгү) болгон кулк-мүнөзүнө жетүүгө аябай катуу аракеттенишкен. Азирети Умардын (Алла ага ыраазы болсун) төмөнкү жоомарттыгы, оопа сезими муну эң сонун далилдейт:

Аслам аттуу сахаба баяндайт:

“Күндөрдүн биринде Хаттабдын уулу Умар (Алла ага ыраазы болсун) менен базарга бардым. Бир жаш келин келип, Умарга (Алла ага ыраазы болсун):

- Эй, момундардын эмири! Күйөөм өлдү, артында кичинекей балдары калды. Кудай акы, колдорунан эч нерсе келбейт. Өздөрүн багып кете ала турган жашка келе элек. Эгин экчү жерибиз да, саамал малыбыз да жок. Бул ачарчылык жана жокчулуктун айынан алар куурайбы деп корком. Мен Хуффаф бин Айма аль-Гыффарийдин кызымын, атам Худайбия келишимине катышкан эле, - деди.

Умар (Алла ага ыраазы болсун) аялдын бул сөздөрүн укканда:

- Кандай гана улуу сыймык! - деди да, зекет чогулган жерге барып, оор жүк көтөрө турган чоң төөгө эки чоң кап толо тамак-аш, кийим-кечелерди салдыргандан кийин, төөнүн буйласын аялдын колуна кармата мындай дейт:

- Ал бул төөнү, булар түгөнө электе Алла Таала силерге сөзсүз бир жакшылыктын эшигин ачаар! - деп дуба кылат.

Жанындагылардын бири:

- Эй, момундардын эмири! Бул аялга көп бердиң! – дейт. Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун):

- Мунун атасы Худайбияда Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) менен бирге согушкан. Алла Таалага ант кылам, мен бул аялдын агасы менен атасынын бир чепти узак убакыт бою курчап, акыры жеңип алгандарын көргөм. Алар чепти алгандан кийин биз үлүшүбүзгө тийген олжолорду алганбыз!» - деп жооп кайтарат.

Төмөнкү окуя болсо Азирети Умардын (Алла ага ыраазы болсун) жан-дүйнө түзүлүшүн чагылдырган бир шоола:

Сахаба Аслам баяндайт:

“Умар (Алла ага ыраазы болсун) менен бирге бир түнү Мадинадагы Вакым төбөлөрүнүн биринде жүргөнүбүздө бир үйдөн бир аялды көрдүк. Балдары аны тегеректеп, ыйлап жатыптыр. Очокто суу толтурган бир кичине казан турат.

Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) балдар эмне үчүн ыйлап жатканын аялдан сурады. Аял:

- Ачкалыктан! - деп жооп берди.

Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) казанда шорпонун ордуна балдарын алаксытуу үчүн таш кайнабатканын жана аялдан балдарын уктагыча ушундай амал ойлоп тапканын укканда көздөрү жашка толуп чыкты. Дароо зекет чогултулган кампага барып, бир кап ун жана ар түрдүү азыктарды арта салынып, жанагы аялды көздөй жөнөдү. Капты мен көтөргүм келди. Бирок Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун):

- Эй, Аслам! Мен көтөрөм, анткени ал балдардын эсеби акыретте менден суралат! - деди.

Аялдын үйүнө барганыбызда тамак бышыруу милдетин да өзүнө алды. Ал бир жактан казанды аралаштырып, бир жактан отту үйлөп жатты. Ал тургай түтүн сакалынын арасынан чыгып жатты. Ушинтип тамакты да бышырды, андан кийин тамакты куюп балдарга жедире баштады. Балдар тойгондон кийин, алардын маңдайына барып отурду. Анын арстандай айбаттуу көрүнүшү бар эле. Бир нерсе сүйлөөдөн тартындым. Балдардын күлкүлөрү чыгып, ойногонго чейин ошол калыпта олтурду. Андан кийин туруп:

- Эй, Аслам! Бул балдардын маңдайында эмне үчүн олтурдум, билесиңби? Алар жана көргөнүмдө ыйлап жатышат эле, күлкүлөрүн көрбөй, укпай туруп кетким келген жок. Алардын күлкүлөрү чыкканда гана бир аз тынчтанып, ырахаттандым! - деди.

Кичипейил, жоомарт байлар менен сабырлуу, намыстуу жардылар адамдык аброй боюнча Алла Тааланын ыраазычылыгынын алдында бир деңгээлде. Жоомарттык менен мээримдүүлүк адам баласын бул дүйнөнүн кырсыктарынан коргоп, акыреттик бакты-таалайына жеткиргендей эле сабырлык көрсөтүп, өмүрдүн жанга баткан кайгы-азабын ичине тарткандарды да акыретте сүйүнүчтөр күтүп турат.

Төмөнкү куттуу хадис өмүрдүн түрлүү кезеңдеринде жан-дүйнөнүн толук калыптанышы үчүн биз аткарууга мажбур болгон шүгүрчүлүк жана сабырдуулуктун орундалышын кандай гана сонун билдирүүдө:

“Мен, чынында, бардык иши кайырдан турган момунга таң калам! Бул момундан башка эч кимде жок. Колуна бир ырыскы түшсө, шүгүр кылат, бул ал үчүн кайыр болот. Бир балээге учураса сабыр кылат, бул да ал үчүн кайыр болот.» (Муслим, Зухд, 64)

Бир күнү Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) Мадинада жүргөн кезде жылаңайлак, жылаңбаш, аптап менен ачтыктан сөөгүнө териси жабышкан бечара бир уруу келди. Муну көргөн Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) абдан капаланып, өң-түсү бир башкача боло түштү. Билалга (Алла ага ыраазы болсун) азан чакыртып, кадырлуу сахабаларын жыйнады. Андан соң бул жардыларга жардам берилип, зор кайрымдуулук көрсөтүлдү (Муслим).

Коомдун экономикалык түзүлүшүндө кедей-кембагалдардын, байлардын жана орто жашагандардын болуусу кажет. Ыйык аяттарда болсун, куттуу хадистерде болсун, ал тургай Алла Тааланын туура жолду көрсөтүүчү иретинде жиберген Пайгамбарлардын өмүрүндө бул топтордун исламдык чен-өлчөмдөр боюнча кандай өмүр сүрүү керектиги көрсөтүлгөн.”Фукарайи саабириин ва агнийайи шаакириин» (сабырлуу жардылар жана шүгүр кылуучу байлар) өтө көп макталган эки топ экени анык.

Максат – Алла Таала берген ырыскыларды кайра эле Анын жолуна жумшоо, ырыскы берилбесе да”сабри жамиил» (эң жакшы сабыр) көрсөтүү. Абдуррахман бин Авф, Азирети Абу Бакир жана башкалар шүгүр кылган байлар, ал эми Абу Зарр Аль-Гыфарий, Абуд-Дардаа жана башкалар сабыр кылган жардылар эле. Бул эки топтун жашоо тариздери бири-бирине өтө жакын болуп, мал-мүлккө”Мүлк Аллага таандык» деген эреже боюнча карашчу.

Ошондуктан ислам шариятка карама-каршы келбеген, туура жолдон адаштырбаган кедейлик менен байлыкты жаман деп эсептебестен, эки абалдын тең шүгүрчүлүгүн орундаткандарды бейиш менен сүйүнчүлөгөн.

Алла Таала адамдарга алсыздардын урматына жана алар берген батанын берекеси менен жардам кылып, ырыскы тартуулайт. Арийне, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) да:

«Алла Таала бул үммөткө алсыздардын дубасы, намаздары жана ыкластары себептүү жардам кылат.» (Насаи, Жихад, 43) – деген.

Бул чындыкка таянып Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) согуштарды кедей мусулмандардын батасы менен баштатып, анын берекесинен жеңиш күткөн. Асхабы Суффанын муктаждыгын көргөндө:

“Эгер Алла Тааланын алдында силер үчүн даярдалган ырыскыларды билгениңерде, муктаждыктарыңардын дагы да көбөйүшүн кааламаксыңар!» (Термезий, Зухд, 39) – деп, алардын ал-жайларын мактоо менен жардыларга берген маанинин олуттуулугун билдирген.

Мындан башка Анын мусулмандардын ошол кездеги экономикалык абалдарын эске алып:

“Ысык-сууктан калкалана турган бир үй, жээрге нан, махрам (уяттуу) жерлерди жаба турган кийим жана иче турган суудан башкага адам баласынын акысы жок.» (Термезий, Зухд, 30; Ахмед бин Ханбал, I, 62) – деп айтуусу”хавзы кавсардан» (жаннатта ичилүүчү кавсар суусу) эң алгач иче турган адамдар мухажирлердин кедейлери экенин белгилеши (Термезий, Кыямат, 15) жана Алланын намыстуу, жарды момун кулдарын сүйө тургандыгын баяндашы – кедейчиликтеги сабырдуулук менен тобокелчиликтин кадырын билдирүүчү сөздөр.

Дагы кайталап айтат:

“Араңарда үстү-башы жүдөп, кийими кырк жерден жамаачы болуп жүргөн канчалаган киши бар, эгер алар алакан жайып Аллага ант кылса, Алла алардын анттарын кур калтырбайт жана анттарын аткарбай койбойт. Бараа бин Малик да ушундай адамдын бири.» (Термезий, Манаакыб, 54)

Анастын бир тууганы Бараанын же бир жээрге оокаты, же бир жатар жери жок эле. Өлбөй турганчалык өлчөмдө азыктанчу. Мына ушундай адамдар, тагыраак айтканда, жардылыкты сабырдуулук жана тобокелчилик менен кабыл алгандар ант кылса, Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) сөзү менен айтканда, Алла Таала аларды жалганчы кылбайт. Арийне, Бараа (Алла ага ыраазы болсун) Азирети Умардын доорундагы ислам согуштарынын биринде, мусулмандардын сан жагынан өтө аз болуп, абдан кыйналышы себептүү колбашчы жогоруда келтирилген хадис боюнча андан ант кылууну талап екылганда:

“Валлахи (Кудай акы) эртең жеңиш насип болот. Валлахи мен шейит кетемин!» - деп касам ичкен.

Чындап эле эртеси күнү жеңиш насип болду жана Азирети Бараа өтө каалаган шейиттик шербетин татуу мартабасына жетип, өтө мээрман Алланын мээримине бөлөндү. Ушуну менен Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) жаңы бир муужизасы жүзөгө ашты.

***

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүрү көптөгөн керемет, ибарат, тууралык, даанышмандык, адилдик, мээримдүүлүк жана адептүүлүккө жык толо. Жубайы Айшага (Алла ага ыраазы болсун):

«Йа, Айша! Жардыларды сүй! Аларды өзүңө жакын карма, Алла Таала да сени кыямат күнү өзүнө жакын кылсын!

Йа, Айша! Муктаждык сурап келгендерди эч качан эшигиңден куру кол чыгарба, жарты курма менен болсо да өзүңдү тозок отунан сакта!» (Термезий, Зухд, 37) – деген сунуштарды айткан.

***

Ислам прогрессивдүү бир система. Андыктан ислам бир системанын өзүнөн мурунку жакшы жактарын жокко чыгарбайт, тескерисинче, анын жакшы жактарын өөрчүтөт, терс жактарын жөндөп, жакшыртууга аракет жасайт. Ал дүйнөгө алып келген негизги эрежелер менен эскинин оң жактарын сактап калууну эрөөн көрбөйт. Бул чен-өлчөмдүн алкагында түзөтүлүүгө муктаж болгон системаны таптакыр эле жоюп салуунун ордуна аны түзөп жакшыртууну артык көрөт.

Бир гана өзүнө жана идеологиясына бекем ишенгендер колдонгон метод себептүү коомдук мыйзамга терс таасирин тийгизчү чукул өзгөртүүлөрдүн ордуна алып келген эрежелерин замандын шартына ыңгайлаштырат. Коомдун сиңирүү дараметин зордобойт. Ушинтип болушу мүмкүн болгон терс реакциялардын алды алынат. Мунун эң жетик үлгүсү –исламдын кул ээлөөчүлүктү жоюудагы жүргүзгөн иш-аракеттери. Ислам зулумдуктун системасына айланган кул ээлөөчүлүктү"Кул деген аты гана бар...» деген даражага түшүрүп, акырындап анын жоюлушун камсыз кылуучу системага салган.

“Кул» деген ысым болгону жана убактылуу анын сакталышы себептүү гана"Ислам кулдукту колдойт» деген түшүнүк түркөйлүк жана наадандык башка эч нерсе эмес. Анткени кулдарга таандык жаңы жана исламдык эрежелер аларды бүгүнкү эркин деп эсептелген"заманбап өндүрүш жумушчуларынан» да эркин деңгээлге чыгуу бактысына жеткизген. Ислам түрлүү күнөөлөрдүн кечирилиши үчүн кулга азаттык берүү ыкмасынан башка кулду ээсинин пайдасы үчүн гана колдонулган элемент болуудан куткарат. Ушинтип кулдун эркин адамдардан көп айырмачылыгы болбой калат. Арийне, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) кулга кийгениңден кийгизүү, жегениңден жегизүү сыяктуу эрежеге эң алгач баш ийген бул диндин эң кынтыксыз орундатуучусу болгон. Зулумдук системасы болгон кул ээлөөчүлүк исламдын мээримдүүлүгү менен ырайымдуулугунун берекеси катары"Хаккы ибад», б.а.,"кул акысы» түшүнүгү аркалуу толугу менен жоюлган.

Чынында эле Ал (саллаллоху алейхи васаллам) согуш туткундарына таалим-тарбиясын берип, аларды азаттыкка чыгарып, үйлөндүрүүсүн ээлеринен талап кылган. Кулдарына жаман, орой мамиле кылгандардын бейишке кире албастыгын айтчу.

***

Ислам дини боюнча эң оболу кылмыштын себебин изилденип, кылмышкердин түзөлүшү үчүн чара көрүлөт. Ислам укугунда жазаландыруу ата-эненин баласын жазалаганы сыяктуу. Негизги максаты – аны коомдук турмуштан четтетүү эмес, коомго ылайыктуу жаңы мүчө болорлук деңгээлге жеткизүү.

Аббад Ибни Шурахбил ысымдуу карды ач, жарды бир адам бирөөнүн курма багына кирип, бир нече курма жеп, бир азын чөнтөгүнө салат. Ошол кезде бактын ээси аны кармап алып сабап коет. Жаны ачыган Аббад Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) барып, бакчанын ээсин даттанат. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бакчанын ээсин чакырып алып:

“Анын караңгы киши экенин билбейсиңби?! Эмне кылганын билбейттир. (Сен ага биринчи жай айтып түшүндүрдүңбү?) Жана да ал ачка болчу, сен анын курсагын тойгузушуң керек эле!»

(Насаи, Адабуль–Каза, 21; Абу Давуд, Жихад, 85) – деп эскерткенден кийин бакчанын ээси кылган ишине өкүнүп, Аббадга курма жана ага кошумча катары бир кап буудай берген.

Пайгамбарыбыздын бул сөзү ууруну коргоо эмес, бул кылмыштын пайда болуусуна себепчи болгон коомдук бир кемчиликтин жоюлушун камсыз кылуу үчүн айтылган. Болбосо Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ушундай бир кылмыш кылынса кызы Фатиманын (Алла ага ыраазы болсун) колун да кесерин айтып эскерткен.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) айрыкча кулдарга (согуш туткундарына) өтө мээримдүү эле. Сахабаларына:

«Алар – силердин бир бооруңар, жегениңерден жегизип, ичкениңерден ичиргиле!» (Муслим, Айман, 36-38) - деп айтчу.

Кулду азаттыкка чыгарууга шыктандырып, мунун чоң ибадат экенин айтчу. Бир күнү Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Абу Заррдын (Алла ага ыраазы болсун) кулуна катал мамиле кылганына күбө болуп, муңайыңкы түрдө мындай дейт:

“Йа, Абу Зарр, сен дагы эле караңгылыктын адатынан арыла элексиңби?»

Анан сөзүн мындайча улайт:

«Алла Тааланын жаратканына зыян бербе! Ишиңе шайкеш келбесе, аны азаттыкка чыгар; ашыкча жүк жүктөбө; жүктөй турган болсоң, ага жардамчы бол!» (Муслим, Айман, 38)

Бир адам кулу менен күңүн үйлөндүрөт. Кийин аларды ажыраштыргысы келет. Кул маселени Азирети Пайгамбардын билдирет. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) кулдун ээсине:

“Ажыраштыруу укугу сага таандык эмес, сен кийлигишпе!» – деп айтат.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларынан кулдардын кемчиликтерин, катачылыктарын ар дайым кечирүүлөрүн өтүнгөн.

Бир күң ээсинин ун ал деп берген акчасын жолдо жоготуп, таяк жегенден корккондуктан үйүнө баралбай ыйлап жүрөт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бул абалды көрөрү менен ага дароо жоготконундай акча берет. Бирок ээсине жүрөгү канааттанбагандыктан күңдү үйүнө чейин алып барды да аларга ырайымдуу, мээримдүү болууну насаат кылат. Ошентип ээси күңдү кечирет.

Бул жерден төмөнкү негизди айта кеткен оң:

Исламда кулдукка байланыштуу өкүмдөрдүн болгондугунун дагы бир сыры – баары бир боло турган согуштар, ал согуштардын табигый натыйжасы катары согуш туткундарынын болуусу. Исламдын белгилүү сыпаты мээримдүүлүк жана ырайым болгондуктан, согуш туткундарынын эркин адамдын деңгээлине жогорулашын каалайт. Арийне, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) кулу Зайдды азат кылса да, ал атасынын суранычына карабастан үйүнө барбай, өмүр бою Аалам сыймыгы Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) жанында болууну тандаган.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

“Кол астында жүрүп, тамагыңды бышыргандын үлүшүн бер! Аны жаныңа отургуз! Аны менен бирге тамактан! Муну кылбасаң, бир сындырым нанга май шыбап, анын оозуна карма, сыйла!

Алла Таала аларды силерге кызматчы жана кул кылып дайындаган. Эгер кааласа, силерди аларга кызматчы кылмак!» (Газалий, Кимьяйи Саадат)

Ушул себептен улам бир далай сахаба кул акысынан коркуп, кулдарын өтө кыска мөөнөттүн ичинде азаттыкка чыгарып жиберишкен.

Ислам бул өзгөчөлүгү менен адамзат тарыхына бөтөнчө бир артыкчылык алып келген.

Мээрим Пайгамбарынын аялдарга болгон мамилеси

Жахилия (караңгылык) доорунда аялдар аялдык касиетин төмөндөтүүчү мамиле көрүшчү. Ошондуктан кыз бала сойку болуп кетет деген күдүк ой менен ырайымсыз түрдө тирүүлөй көмүлчү. Таштай каткан жан-дүйнөлөр менен түркөйлүктүн талабы болгон кырсыктан сактануу үчүн андан да жаман кылмыш кылынган. Арийне, Алла Таала Куран Керимдин"Нахл» сүрөсүнүн 52-аятында алардын абалын минтип сүрөттөйт:

"Алардын бирине кыз сүйүнчүлөнгөндө ачуусунан жүзү капкара болуп кетет!»

Күндөр намысы тебелене көңүл ачуучу оюнчук катары кордолчу.

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) буйругу боюнча аялдарга тиешелүү укук негизделген. Аял коомдо аруулуктун жана намыстын үлгүсүнө айланган. Эне болуу деген түшүнүк бөтөнчө шарапатка жеткен."Бейиш энелердин таманынын алдында!» (Ахмед бин Ханбал, III, 429) – деген куттуу хадиси аркылуу да аял өзү татыктуу баага Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) сыйы аркылуу арзыган.

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) аялдарга көрсөткөн назиктигине таандык төмөнкү мисал кандай гана сонун үлгү болот:

Бир сапарда Энжеше ысымдуу бир кул обон созуп, үн салып, төөлөрдүн жүрүшүн тездетет[40]. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) сүлкүлдөтүп чаап бараткан төөлөрдүн үстүндөгү аялдардын назик денелери запкы тартып калышы мүмкүн экенин эске алып, төмөнкү наздуу салыштыруу менен:

"Йа, Энжеше! Абайла, айнектер сынып калбасын!» (Бухарий, Адеп, 95) – деген.

Арийне, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) башка бир хадисинде:

"Мага дүнүйөңөрдөн аял жана жыпар жыт сүйдүрүлдү, намаз болсо көзүмдүн нуру кылынды.» (Насайи, Ишратун-Ниса, 10; Ахмед бин Ханбал, III, 128, 199) – деген.

Аял жана жыпар жыт – дүйнө жашоосунун олуттуу ырыскыларынан.

Дүйнөдөгү жашоонун бейкут жана бактылуу болуусунда салиха (аруу, таза) аялдын мааниси зор. Ал мал-мүлктү коргойт, үйдү тартипке келтирет, урпатукумду улап, намысты сактайт. Үй-бүлөнү руханий кубанычка бөлөйт. Үйдүн куту эненин жылмаюусу менен башталат. Балдардын бардык кыйынчылыктары алардын мээрим төккөн назары аркылуу жоюлат. Өмүр менен бакыт обондорун балага жеткизген эне жүрөгүнөн өткөн аялуу, терең жана сезимтал эмне бар?

Энелер – Жараткандын ырайымына эң көп бөлөнгөн жандар. Аялдардын бакты-таалайлуу жашоосу жакшы эне болуудан башталат. Өзгөчө"Бейиш - энелердин таманынын алдында!» – деген куттуу хадис Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) энелерге арнаган эң жогорку сыйы.

Ал эми жыпар жыттар болсо, - рухтарды толкундатуучу нерселер. Нурдан жаралган периштелер да жактырган эң сонун жыт. Намаз – кулдун Раббиси менен болгон сүйлөшүүсү, рухтун миражга көтөрүлүүсү.

Дагы бир куттуу хадисинде:

«Силердин эң кайрымдууңар – үй-бүлөсүнө эң жакшы мамиле кылганыңар!» (Ибни Мааджа, Нике, 50; Даримий, Нике, 55) – деген.

Башка бир хадисинде:

"Адамдын өз башына, үй-бүлөсүнө күн көрүү үчүн чыгарган чыгымдары садага деп эсептелет» - деген.

Ал бул хадистери аркылуу бактылуу үй-бүлөнүн бир гана сүйүүнүн негизинде курала тургандыгын көрсөткөн.

Мээрим Пайгамбарынын айбанатка болгон мамилеси

Жахилия доорунун адамдары айбанатка өтө ынсапсыз жана ырайымсыз мамиле жасачу. Бир дагы боору ооруп койбой тирүү жаныбардын этин, же куйругун кесип алып жешчү, аларды уруштурган жарыштарды өткөрүшчү. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мындай жүрөк оорутчу көрүнүштөргө тыюу салган. Азыркы кездеги короз уруштары, бука күрөштөрү (матадорлук) жана башка адаттар – ошол жахилия калдыктарынын уландысы.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бир күнү жолдо жүзүнө кызытылган темир менен тамга басылган бир эшекти көрүп, көңүлү бузула:

“Алла мунун жүзүнө тамга баскандарга наалат кылсын!» (Бухарий, Забаих, 25) - деди.

Белги катары басыла турган эн тамгаларды жаныбарлардын жаны ачыбай турган жерине салууну сунуштаган.

Куштун уясынан жумурткаларды алып алган бир сахабага:”Андан балапан чыгат, андыктан аны ордуна кой!» – деп буюрган.

Арыктыгынан сөөктөрү саналган төөнүн ээсине:”Сүйлөй албаган бул айбандар үчүн Алладан корк! (Аларды ач калтырба!)» - деп эскерткен.

Абдуллах бин Жафар (Алла ага ыраазы болсун) мындай бир окуяны айтат:

“Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бир күнү ансардан бирөөнүн бакчасына барат. Ал жерде жүргөн бир төө Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) көргөндө, боздоп көздөрүнөн жаш ага баштайт. Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) анын жанына барып, башынан сылаганда, төөнүн көз жашы тыйылат. Анан Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бакчанын ээсин издеп таап, ага:

“Сага ушу айбанды мүлк катары берген Алладан коркпойсуңбу? Бул мага сенин сабап азап тарттырганыңды айтып, нааразылыгын билдирди!» – дейт.

Бир куттуу хадисинде:

“Силерге кимдин тозоктон жана тозоктун кимден алыс болорун айтайынбы?» – деп сурагандан кийин:

“Алар – назик, ырайымдуу, жанга жагымдуу жана жумшак болгондор.» (Ахмед бин Ханбал, I, 415) - деген.

***

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мээримдүү жана мээримсиз адамдардын абалдарын куттуу хадистеринде мындайча аныктайт:

“Күнөөкөр бир аял чөлдө суусагандыктан тили менен ысык кумду жалап жаткан бир итти көрөт да, ага жаны ачып бут кийимин чечип, кудуктан суу алып берип, иттин суусунун кандырат. Алла Таала бул аялдын күнөөлөрүн кечирди. Башка бир аял мышыгын бакпай, ач калтырат. (Ал тургай келемиш-чычкандарды жегенге да уруксат бербей, камап койгон) Акыры мышык ачтан өлдү, ал аял бул мээримсиздиги үчүн тозок жолоочусу болду!» (Бухарий, Анбия, 54; Муслим, Салам, 151, 154; Бирр, 133; Насайи, Кусуф, 14)

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бул чен-өлчөмдөр менен жахилия (караңгы, түркөй) коомун асры саадат (бакты-таалайлуу кылымдын) коомуна айланткан. Бир кездерде адамдарга да жакшы мамиле жасабаган бул кишилер, ал тургай кыздарын жерге тирүүлөй көмгөндөр, натыйжада, адам гана эмес, айбанатка да мээримдүү мамиле кылып калышкан.

Себеби үммөтүнө эң сонун үлгү болгон Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) кичинекей бир таранчынын да акысын коргоп, аларды сөз менен айтып түшүндүргүс өтө бийик боорукерликке тарбиялап үйрөткөн.

Абдулахтын уулу Абдуррахман мындай дейт:

“Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) менен бирге бир сапарда кетип баратып, бир кушту көрүп калдык. Жанында эки балапаны бар экен. Балапандарын кармап алдык, эне куш болсо төбөбүздө чырылдап айлана баштады. Ошол убакта Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) келип:

“Балапандарын кармап алып, бул кушту ким кыйнабатат? Балапандарын дароо кое бергиле!» - деп буйрук берди.»

Мергенчиликке шарият уруксат берген. Бирок экологиялык тең салмактуулуктун сакталышына Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындан 1400 жыл мурда эле буйрук берип, айбандардын төлдөө мезгилинде абайлагыла деген. Туш келди аң уулап, энесин өлтүрүп, балдарын жетим калтыруу, же балдарын алып, энесин сыздатуу мээримдүүлүк менен ырайымдуулукту жоет.

Бул куттуу хадистер алып келген чындык төмөнкүчө: төрт тарабы төп келген, жетик мусулмандын мээрими жырткыч айбандарга да түшүүчү даражада кең жана терең болушу зарыл. Анткени исламда жылан жана чаян сыяктуу зыянкечтердин да көп азап чекпеши үчүн бир уруп өлтүрүү буйрук кылынган. Бул тууралуу:”Эки уруп өлтүргөн азыраак, үч уруп өлтүргөн андан да азыраак сооп алат!» (Кимьяйи Саадат) – деген хадис айтылган. Зыяндуу айбанатты өлтүрүүдө да мээримдүүлүктү сунуштоо – чексиз мээримдүүлүк эмей, эмне?

Ал айбанаттарга мээримдүү мамиле кылуудан башка аларды каргап-шилөөнү да жакшы көрчү эмес. Арийне, Батнубуват согушуна кетип баратканда, ансардан бир адам төөгө минүү кезеги өзүнө келгенде, акырын жүргөн төөнү жаман сөз менен каргап-шилейт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) ал ансарды төөдөн түшүрүп, мындай дейт:

«Эми өзүң тилдеп каргаган төө менен бизге жолдош болбо. Өзүңөрдү өзүңөр наалаттай көрбөгүлө, балдарыңар менен малдарыңарды да каргабагыла!» (Муслим, Зухд, 74)

Бул куттуу хадис исламдагы мээримдүүлүктүн чексиздигин билдирет. Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) кулк-мүнөзүнөн үлгү алып,”аарифтердин султаны» деген лакабы менен даңкы чыккан Баязиди Бистамий Аллага болгон сүйүүсү чексиз болгондуктан, Жараткан үчүн жаралгандардын ар биринини азабын жүрөгүнүн түпкүрүндө сезип, кошо кыйналчу:

Бир күнү анын алдында бир эшекти кан сийгиче ушундай катуу сабашат. Анан Азирети Баязиди Бистамийдин балтырынан кан шорголоп ага баштайт.

Ошол эле Баязиди Бистамийдин өтө мээримдүүлүгүн, ырайымдуулугун көрсөткөн төмөнкү окуя абдан ибараттуу:

Баязиди Бистамий (куддиса сиррух) сапарларынын биринде бир бактын алдында эс алгандан кийин жолун улантат. Жолдо келе жатып эс алып олтурган жеринен баштыгына жабышып алган кумурсканы көрүп, аларды журтунан алыс жерге алпарбаш үчүн кайрадан ошол бакка алып барып таштап келет.

Бул – Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) адеп-ахлагынан жазбай үлгү алуунун эң сонун мисалы.

Анткени Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) бул жагдай боюнча көптөгөн эскертүүчү жана туура жолго салуучу баяндары бар. Ал төөгө жаман мамиле кылган бирөөнү көрүп, көңүлү чөгө мындай деген:

«Ырайымдан узак болгон ар түрдүү жакшылыктан кур калат...»

Мусулмандын өзгөчө сапаты – бул ырайымдуулук. Ар качан бир ишти баштаганда окуган бисмиллабызда Алла бизге өзүнүн ырайымдуулук ээси экенин билдирет. Ырайымдуулук – мусулмандын личносттук өзгөчөлүгү.

Алла досторунун бири Фудайл бин Ияддын төмөнкү абалы момундун жан-дүйнөсү үчүн кандай гана сонун мисал:

Анын ыйлап жатканын көргөндөр:

- Эмне үчүн ыйлап жатасың? – деп сураганда, ал:

- Мага зулумдук көрсөткөн бир бечара мусулманга кайгырганым үчүн ыйлабатам. Бүткүл кайгым – анын кыямат күнү маскара болушунда... – деп жооп кайтарган.

Булардын баары – Мухаммедий жүрөк тарбиясынын эң назик, эң кылдат көрүнүштөрү.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бул тууралуу:

“Жер жүзүндөгүлөргө ырайым кылгыла, көктөгүлөр (периштелер) да силерге ырайым кылсын!» (Термезий, Бирр 16) – деген.

Мээрим Пайгамбарынын жетимдерге мамилеси

Куттуу хадисте:

“Эң жакшы үй – ичинде жетим жакшы каралган үй, эң жаман үй жетимге жаман мамиле кылган үй!» (Ибни Маажа, Адеп, 6) – деп айтылууда.

Куран Керимде да жетимдин корголушуна байланыштуу көптөгөн аяттар бар. Алла Таала жетимдерге аяр мамиле кылууга үндөйт:

“Жетимди каарыба! (Жаман мамиле кылба)» (Ад-Духаа: 9)

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ар дайым сахабаларынан:

“Бүгүн бир жетимдин башынан сыладыңарбы? Бир оорулуунун ал-жайын сурадыңарбы? Бир жаназа намазына катыштыңарбы?» (Табараний, Сахибуль-Жаами, 80) – деп сурачу.

Коомдогу”жабыркаган көңүлдөргө» бул абдан маанилүү коомдук милдеттердин орундоолорун эскерткен.

Башка бир куттуу хадисинде:

“Ким кол алдындагы жетим балага, же жетим кызга жакшы караса, ал жана мен бейиште бирге болобуз.» (Бухарий, Адеп, 24) – деп айтып эки манжасын бириктирчү.

Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) бир таш жүрөк адамдын үстүнөн арыз түшөт. Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) болсо ал кишиге (катаалдыгына эм болсун деп):

“Жетимдин башынан сылап, жардылдарды тойгузсун!» (Ахмед бин Ханбал, II, 263) – деген кабар жиберет.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) дүйнөгө жетим болуп келүүсү менен жетимдик (жетим болуу) бул дүйнөдө жана акыретте улуу мартабага ээ болду. Акын Мехмед Аслан өзүнүн төмөндөгү ыр саптары менен жетимдин абалын кандай сонун сүрөттөгөн:

Алладыр ээси жетимдин,
Күнөөдүр кордоо жетимди…
Алсыздыр дебе жетимди,
Ыйыдыр куралы жетимдин!

Мээрим Пайгамбарынын коңшу акысы боюнча сунуштары

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) коңшу акысына абдан аяр мамиле кылууну каалачу. Кутту хадисте:

“Жабрайил мага ар дайым коңшу акысын эскертчү. Ал тургай мен өлгөндө мал-мүлкүмөн коңшуларым да мурас ала тургандай ойлочумун!» (Бухарий, Адеп, 28; Муслим, Бирр, 140) – деген.

Башка бир куттуу хадисте:

“Каапыр коңшуңдун бир акысы, мусулман коңшуңдун эки акысы бар. Ал эми мусулман жана тууган болгон коңшуңдун үч акысы бар.» (Суютий, Жамиус-Сагиир, I, 146)- деген.

Коңшунун терезесин карабоо, жасабаткан тамагынын жыты менен коңшуну иренжитпөө, коңшу жактырбай турган мамилени кылбоо – коңшунун акылары.

Абу Зарр аль-Гыфарий мындай дейт:

“Мага Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) тамак бышырган кезде шорпосун көбүрөөк кылып, анын бир азын коңшума берүүнү буюрган.» (Ибни Маажа, Атъима, 58)

Абу Зарр – жарды сахабалардын бири эле. Колунда өзүнөн арткан тамагы болбогондуктан, бышырган тамагына бир аз суу кошчу. Куттуу хадисте буйрулгандай коңшу акысын берүүгө жоктук шылтоо болбошу керек.

Төмөндөгү куттуу хадис сахабалардын коңшу акысына кандай олуттуу караганына абдан жакшы бир мисал:

Ибни Умар (Алла ага ыраазы болсун) баяндайт:

“Жети үй бар эле, баары жарды эле. Бирөө бул үйлөрдүн бирине койдун башын жиберет. Үй ээси кошунасынын муктажыраак экенин ойлоп, башты ага жиберет. Экинчи үйдүн ээси да ошол эле ой менен башты үчүнчү кошунага берип жиберет. Мына ушинтип баш жети үйдү айланып, кайра биринчи үйгө кайтып келет.»

***

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) ырайымы өлгөн кишилерге да тийчү. Өлгөн киши боюнча эң тынчсызданган маселеси – анын артында калтырган жана төлөй албай кеткен пенде акысы. Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) жаназа намазын окуткан кезде, анын үстүндө башка пенделердин акысы барбы, жокпу мына ошону сурап, эгер бар болсо, төлөнгүчө чейин намазын окучу эмес.

Өлүктүн башка пенделердин акысын төлөбөстөн кабырга кириши Алла элчисин (саллаллоху алейхи васаллам) өтө катуу тынчсыздандырчу. Анткени ал улуу ырайымдуулуктун жана мээримдүүлүктүн Пайгамбары эле.

## Мээрим Пайгамбарынын душмандарына жана каапырларга кылган мамилеси

Абу Басра аль-Гыфарий мусулман боло электен мурдагы ахвалын мындайча баяндайт:

“Мадина шаарына барып, Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) конок болдум. Ошол түнү жети эчкинин сүтүн мен ичтим. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) менин бул обужоктугума каршы бир ооз сөз айткан жок. Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ошол түнү ач жатса да нааразылыгын, же бир иренжигенин көрсөткөн жок. Мындай бийик адеп-ахлакты көргөн соң, ынсапка келип мусулман болдум.»

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ааламга мээрим болуп жиберилгендиктен, Анын сүйүсү менен ырайымы бүткүл жандууларды камтыйт. Бир күнү Андан бирөөлөрдү каргоону суранышат. Ал болсо:

«Мен бул дүйнөгө каргоо үчүн жиберилген жокмун, мен мээрим Пайгамбарымын.» (Муслим, Фадаил, 126; Термезий, Дааават, 118)– деген.

Мусулмандыкты таратуу (таблиг) үчүн Таиф шаарына барган кезде түркөй, бутпараст жана өзүмчүл Таиф калкы Аны таш бараңга алышкан. Азирети Жабрайил Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам):

“Ушу эки тоону бири-бирине кагыштырып, бул коомду жок кылып жиберейинби?» – дегенде, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ыраазы болбой, өзүн таш бараңга алган ошол коомго:

“Йа, Рабби! Бул коомду туура жолго сал. Мен булардын урпагынан ыймандуу бир муундун келүүсүн тилеймин!» – деп дуба кылган. Бул дубанын натыйжасында Таиф калкы белгилүү бир убакыттан кийин мусулман болгон.

Мээрим Пайгамбарынын кечиримдүүлүгү

Алла Таала кечирүүнү жакшы көрөт. Пенде өзү кетирген кемчиликтерине чын жүрөктөн өкүнүп, тообо кылса, Алла Таала анын тообосун кабыл кыларына убада берет. Куран Керимде болсо Өзү өтө кечиримдүү болгондуктан, кулдарынын да кечиримдүү болуусун каалайт.

Кечиримдин шарты - өкүнүч, Алланын буйруктарына моюн сунуу жана арам нерселерден оолак болуу. Кечиримдин эң жакшы мисалдары Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүр жолунда. Ухуд согушунда абасы Азирети Хамзаны өлтүргөндөн кийин, боорун тиштегилеп чайнаган Хиндди Мекке алынган күнү ыйман келтирип, алдына келгенде кечирген. Хинд Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) арт жагына өтүп:

- Йа, Расулалла! Мени тааныдыңбы? - дейт.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Ухуд согушунан беш жыл өтсө да Хинддин сүйүнгөнүнөн кыйкырганын унута албаганын билдире:

- Мен ал кыйкырыкты кантип унутуп калайын? - деп жооп берип, шахадат келмесин келтиргенин урматтап, Хиндди кечирген.

Башка өңүттөн алганда, ырайым Пайгамбары (саллаллоху алейхи васаллам) Меккенин алынышынан кийин эмне кыларын кабатырлана күткөн шаар калкына:

- Эй, курайш коому! Эми мени силерге эмне кылат деп ойлойсуңар? – деп сурайт.

Курайштар:

- Биз сенин кайрымдуулук менен жакшылык иштериңен үмтөтүп, жакшылык кыларсың дейбиз. Сен жакшылык ээсисиң! Улуулук менен жакшылык ээси бир боорубуздун уулусуң! – дешет.

Бул сөздөргө Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам):

- Мен да Азирети Жусуптун туугандарына айтканындай:”Силерге бүгүн эч бир какмалоо жана айыптоо көрсөтүлбөйт!» – деймин. Кана эми тарагыла, силер эркинсиңер! – деген.

Дагы бир жолку сөзүндө:

“Бүгүн ырайым күнү. Бүгүн Алла Таала курайштарды ислам менен күчтөндүрүүчү, үстөм кылуучу күн.» – деген.

Абу Жахилдин уулу Икрима исламдын белгилүү душманы эле. Мекке алынгандан кийин Йеменге качып кеткен. Аялы мусулман болуп, аны Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына алып барат. Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) Икриманы кубана тосуп алып:

«Эй, көчмөн чабандес, кош келипсиң!» – деп, мусулмандарга көрсөткөн зулумдугун бетине айтпай, аны кечирген.

Хабир бин Асад да ислам душмандарынын бири эле. Меккеден Мадинага хижрат кезинде Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) кызы Зейнепти (Алла ага ыраазы болсун) атайлап төөдөн түртүп жиберип, кулаткан. Азирети Зейнеп кош бойлуу болгондуктан боюнан түшүп, катуу жаракат алат. Хабир бин Асад ушу сыяктуу бир далай кылмыш жасаган. Мекке алынгандан кийин качууга аракеттенет, бирок жол табалбай калат. Анан ыйман келтирип, Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына келет. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) аны да кечирет.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) дайыма:

“Йа, Рабби! Үммөтүмдү кечире көр, анткени алар билбей жатышат!» (Ибни Маажа, Менасик, 56; Ахмед бин Ханбал, IV, 14) – деп дуба кылчу.

Хамаама ысымдуу бир соодагер мусулман болгондон кийин, Меккелик бутпарастар менен соода-сатык байланышын үзөт. Меккеликтер мындан тынчсыздана Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) кайрылышат. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Хамаамага кат жазып, соодасын уланта берүүсүн өтүнөт. Ал эми ошол бутпарастар үч жыл бою мусулмандарды ачкалык менен кыйнап, азап чектирген эле. Алла элчиси буларга карабастан аларды кечирген. Кийин бул улуу өзгөчөлүктү көргөн меккеликтердин баары мусулман болгон.

Дагы бир күнү Алла элчисин өлтүрүүгө сексен кишиден турган топ келип, кармалып калат. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) аларды да кечирген.

Хайбарда бир аял Алла элчисинин тамагына уу кошкон эле. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) тамактан ооз тийгенде байкап калат. Жөөт аял тамакка уу кошконун мойнуна алат. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ушул аялды да кечирген. Анткени, Куран Керимде:

«(Эй, Расулум!) Сен кечирим жолун карма; кечиргин, жакшылыкка буюргун жана түркөйлөргө көңүл бурба!» – (Аъраф: 199) – деп буйрулган.

***

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Куран ахлагынын жандуу үлгүсү эле. Өзүнө каршы иштелген кылмыштардын баарын ойлонбостон чын жүрөктөн кечирчү. Бирок жалпы элге каршы иштелген кылмыштарды чындыкты тапканга жана укук ээси акысын алганга чейин Аны эч ким токтото алчу эмес.

Эң сүйүктүү сахабаларынын бири Усама (Алла ага ыраазы болсун) атактуу бир үй-бүлөнүн уурулук кылган кызы үчүн ортомчу болуп кечирим сураган эле. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) капаланганынан өңү кумсарып, өтө катуу түрдө:

“Бул уурулукту кызым Фатима кылганда, анын колун да кесмекмин!» (Бухарий, Худууд, 12) - дейт.

***

Жашоо китебинин каардуу учуру – кырсык-жамандык болгон учур. Бул олуттуу коркунучтан боордоштук жана сабырдуулук куралын колдонуу, тең салмактыкты бузбастан, тынчтануу аркылуу кутулса болот.

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) тарбия-таалимин алып, түз жолго келген сахабалардын напсиге тиешелүү маселелерде адам таңгаларлык кечиримдүүлүгү, камкордугу бардык мактоого татыктуу иштерден бийик турат. Буга мисал катары Азирети Алинин (Алла ага ыраазы болсун) башынан өткөн бир окуяны баяндайлы:

Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун) Алла жолундагы бир согушта, алдына чыккан элдешкис, күчтүү бир душманды жерге сулатып, эми мойнуна чабарда өлүм менен бетме-бет келген душман Азирети Алинин жүзүнө түкүрүп жиберет. Ошондо Азирети Али анын башын алыштан баш тартып, кылычын кынына салат.

Өлүмдүн чеңгелинен кутулган душман Азирети Алинин бул ишин түшүнбөй, бул мээрим жана кечиримдүүлүккө таң калат. Акыры чыдабай андан бул мамиленин себебин сурайт.

Үнсүз көздөр менен болгон бул маекти Мавляна мындайча баяндайт:

«Ал адам мындай деди:

- Йа, Али! Башымды кыя чабарда андан баш тартып, жанымды калтырдың! Деги эмне көрдүң? Мени жерге жыккандагы каарың кайда кетти? Эй, согуш майданынын жеңилбес баатыры! Кичипейилдикке, бул абалыңды түшүндүрчү! Бул эмне деген абал?

Йа, Али! Эми түшүндүм, бул – Жараткандын сырларынан бир сыр. Анткени кылычсыз адамды өлтүрүү бир гана Жаратканга пайда. Мага бул сырды түшүндүрчү!

Душманы мындай деген соң Азирети Али төмөнкүчө жооп кайтарды:

- Эй, киши! Билип ал, мен кылычымды Алла ыраазычылыгы үчүн шилтеймин. Анткени мен Алланын кулумун, напсимдин кулу эмесмин...

Мен напсимди тааныдым. Сенин түкүрүгүңөн жеңилүү мага өтө оор келди. Напсимдин жамандыгынан коркконуман кылычымды кынына салдым. Ошондуктан Алла ыраазычылыгынан башка бардык нерседен жүз үйрүдүм.

Мен чебер жасалган кылыч сымал тавхид (бир Аллага ишенүү) жоокарлары менен кыналдым. Бул себептен улам согушта адамдарды өлтүргөнгө караганда алардын тирилүүлөрү үчүн аракет кылам.

Ушундан улам, бул согушта сени менен кармашып жатып сен түкүргөндө напсим аралашып кетти, кылычымды кынына салууну туура көрдүм. Неге дегенде, Алла үчүн сүйүп жана Алла үчүн жек көргөн бактылуулардан болоюн дедим.

Напси жана жыныстык каалоосунун кулу болгон киши кулдан жана туткундан да жаман абалда. Анткени кул ээсинин бир сөзү менен азаттыкка чыгат жана эркин болот, бирок напсисине жана жыныстык арзуусуна кул болгон киши убактылуу жыргалга мас болуп, түбөлүк кайгынын зыяны ичинде ойгонот.

Мына ошондуктан мен напсиме кулак салбай, сени өлтүргөн жокмун.

Эй, киши! Менде Алланын сыпаттарынан башка сыпат жок. Эгер сен дагы бул туура жолго киргиң келсе, бери кел, мага жакында!

Кел бери, Алла Таала ашып-ташып төгүлгөн мээрими менен сени дагы азаттыкка чыгарсын! Анткени Анын мээрими каарын баскан.»

Бул сөздөрдөн кийин мусулман болгон бактылуу бул адамга Азирети Али мындай деген:

- Мына, эми коркунучтан кутулдуң. Напсиңди тааныдың. Эми исламдын нуру менен чанда табылган асыл ташка айландың.

Эй, Алланын нуру менен нурданган киши! Эми сен менсиң, мен да сенмин. Башкача айтканда, сен да Алисиң. Мындай болгон соң мен Алини кантип боорума кыспайм?

Мээрим Пайгамбарынын жоомарттыгы

Ибни Аббас (Алла ага ыраазы болсун) Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) жоомарттыгы тууралуу мындай дейт:

“Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) адамдардын эң жоомарты эле. Жоомарттыгы Рамазанда ого бетер артчу. Ал өмүр бою бир нерсе сураган адамга жок деген эмес!» (Бухарий, Бад-уль-Вахй, 5-6; Насайи, Сыям, 2)

Пайгамбардын кулк-мүнөзүнүн бири – сурагандын назарын сындырбай, эч кандай мүмкүнчүлүгү болбосо да жылуу сөз, жагымдуу маанай менен көңүлүн алууга аракеттенүү. Алла элчисинен (саллаллоху алейхи васаллам) төмөнкү мисал не деген керемет:

“Кичинекей бир бала Пайгамбардын алдына келип, апасынын бир көйнөк сурап жатканын айтат. Ошол кезде Пайгамбардын өз көйнөгүнөн башка эчтемеси жок эле. Ошондуктан ал баладан башка бир убакта келүүсүн суранды. Бала кетип, бир аз убакыттан кийин келет да, апасынын Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) үстүндөгү көйнөгүн сураганын айтат. Ошондо Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу үйүнө кирип, үстүндөгү көйнөгүн чечип, балага берет.

Ошол убакта Билал (Алла ага ыраазы болсун) азан чакырып жаткан эле. Бирок Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) үстүнө киер бир нерсе таба албагандыктан мечитке келе албай калат. Бир нече сахаба тынчсыздана куттуу үйүнө барышты, Расулалланын көйнөксүз отурганын көрүштү.» ( Тафсири Хазин, Азирети Жабирден)

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) өзүн бир садага таратуучу кызматкер деп аныктап, бардык нерсени берген жана бардык нерсенин ээси Алла Таала экенин айтчу. Бир жолу Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) бир адам келет. Расулаллага тиешелүү эчкилерди көрүп, бир эчки сурайт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) эчкилердин баарын ага берет. Ошол адам элине кайтканда таң калганын жашыра албай:

“Мухаммед кедейликтен коркпой турганчалык жоомарт!» – деген.

Дагы бирөө келип, Азирети Пайгамбардан (саллаллоху алейхи васаллам) бир нерсе сурайт. Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) ага берер эч нерсеси жок болгондуктан ошол адамга бирөөдөн карыз алууну сунуштап, өзү ошол карызды төлөп берүүгө убада кылды.

Бабасы Ибрахим (алейхи салам) сыяктуу эч бир тамакты коноксуз, жалгыз ишчү эмес. Кайтыш болгондордун карызын төлөтчү, же өзү төлөчү. Карызы төлөнбөй жаназа намазын окучу эмес. Бир куттуу хадисинде:

“Жоомарт адам Алла Таалага, жаннатка жана элге жакын, тозок отунан алыс болот. Ал эми сараң адам жаннаттан жана элден алыс, тозок отуна жакын болот!» (Термезий, Бирр, 40) – деген.

Башка бир хадисте:

“Чыныгы момунда ушу эки сапат таптакыр болбойт: сараңдык менен жаман мүнөз!» (Термезий, Бирр, 41) – деген.

Өзүнө тиешелүү согуш олжосун элге таратып бермейинче жаны тынч албаган. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) кайтыш болгондо, Айшага (Алла ага ыраазы болсун) бир арпа нан мурас тийген. Айша (Алла ага ыраазы болсун) бул нандын берекелүүлүгүн билдирип:

“Ошол нандын убайын көпкө көрдүм!» – деген.

Сахабаларынын жоомарттыгы

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) усвайи хасана болгон адеп-ахлагына жакындай алыш үчүн сахабалар өз ара жарышат эле. Төмөнкү мисалдар бул жакшылык жарышын эң сонун чагылдырат:

Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) баяндайт:

Бир күнү Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бизге садага берүүбүздү буйрук кылды. Ошондо жанымда бере турган мал-мүлкүм бар эле. Өзүмчө:”Абу Бакирден (Алла ага ыраазы болсун) ашсам, мына бүгүн ашам.» - дедим. Анан байлыгымдын жарымын Расулаллага алып келдим.

Расулалла сурады:

- Үй-бүлөңө эмне таштадың?

- Аларга байлыгымдын жартысын таштадым! - дедим.

Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун) болсо байлыгынын барын алып келди. Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам):

- Йа, Абу Бакир! Үй-бүлөңө эмне таштадың? - деген суроосуна:

- Аларга Алла жана Элчисин калтырдым! - деп жооп берди.

Абу Бакирдин (Алла ага ыраазы болсун) бул жообунан кийин ичимен:

“Эч убакта жана эч бир жарышта Абу Бакирден (Алла ага ыраазы болсун) өтө албайм.» - дедим.»

Халифалык учурунда да дүйнөлүк шаан-шөкөткө эч качан көңүл бурбастан, жамаачы кийим менен турмуш өткөрүп, Иран жана Рим падышаларын айраң-таң калтырган Абу Бакир жана Умар (Алла аларга ыраазы болсун) – Азирети Пайгамбардын эң сонун мураскорлору.

Калетсиз, алардын үлгүлүү кулк-мүнөздөрү берки сахабаларда да бар болчу. Бир күнү Азирети Алинин (Алла ага ыраазы болсун) алдына бир кайырчы келип, андан бир нерсе берүүнү суранат. Азирети Али уулу Хасан менен Хусейнге:

- Энеңерге барып, үйдөгү алты дирхемди алып келгиле, – деди.

Хасан менен Хусейн айтылган алты дирхемди алып келишип, атасына беришет. Азирети Али болсо аларды кайырчыга берет. Чынында алардын өздөрү деле ал акчага муктаж эле. Азирети Фатима ага ун алмак.

Азирети Али үйүнүн босогосун эми аттаарда бир киши келип:

“Менин төөмдү сатып ал. Эгер азыр акчаң жок болсо деле мейли, акчасын кийин берерсиң...» – деп Азирети Алиге төөсүн жүз кырк дирхемге баалап, мамыга байлап кетет. Арадан көп өтпөй дагы бир киши келип, Азирети Алиден ал төөнү эки жүз дирхемге сатып алып, акчасын дароо төөлөйт.

Азирети Али жүз кырк дирхемди төөнүн ээсине алып барып берет. Калганын болсо Азирети Фатимага берип:

«Бул Алла Тааланын”Кимде ким бир жакшылык менен келсе, ага ал жасаган жакшылыктан он эсе көп жакшылык бар!» – деген Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) аркалуу бизге берген убадасы. Биз алты дирхемди бердик, Алла болсо, аны бизге он эсе көп кылып кайтарды.» - дейт.

Азирети Хузайфа айткан төмөнкү окуя сахабалардын бири-бирине камкордугун чагылдыруу иретинде кандай гана ибараттуу:

“Ярмук согушунда элек. Кармашуу бүткөн эле. Октон, найзадан жаракат алышкан мусулмандар ысык кум үстүндө жаткан калыбында жан бере башташты. Мен болсо араңдан зорго өзүмө келип, агамдын уулун издей баштадым. Акыркы демдерин жашап жаткан жарадарлардын арасын бир аз кыдырып, акыр аягында издегенимди таптым. Бирок, айла канча! Каны суудай аккан агамдын уулу көз ишараты менен эптеп сүйлөгөнгө жарады. Анын таңдайы катып турганы белгилүү эле. Ысыктан эрди кеберсип, тили оозуна батпай, көздөрү жалдырап турду. Мен идиштин оозун ачып, сууну узатып жаткан убагымда нары жактан Икриманын үнү угулду:

“Суу! Суу! Бир тамчы болсо да суу!»

Агамдын уулу Харис бул алсыз үндү угаары менен суу ичүүдөн баш тартып, көзү-кашын кыймылдатып, сууну Икримага алып барып бер дегендей ишарат кылды.

Кызыган кум үстүндө шейиттердин аралай чуркап олтуруп Икримага жеттим. Жетерим менен идишти ага узаттым. Икрима көөкөргө колун эми узатканда, Ияштын суу сураган алсыз үнү угулуп калды:”Суранам, бир тамчы бергилечи... Алла үчүн бир тамчы суу!»

Бул онтогон үндү уккан Икрима дароо колун кайра тартып алып, сууну Ияшка алып бар деген белги берди. Икрима да Харис сыяктуу суу ичпей калды.

Мен көөкөрдү кармаган бойдон шейиттерди аралай Ияшка жетип барып, анын акыркы сөздөрүн угуп калганга үлгүрдүм. Ал өтө кыйналып жатса да бул сөздөрдү айтып калды:

“Йа, Рабби! Ыйман жолунда жаныбызды курман кылуудан эч аянбадык! Эми бизди шейиттик даражадан кур калтырба! Каталарыбызды кечиргин!»

Калетсиз, Ияш шейиттиктин шербетин ичип жаткан. Менин алып келген суумду көрдү, бирок ичкенге үлгүргөн жок... Айтып баштаган шахадат келмесин эптеп бүтүрдү.

Мен дароо артыма кайрылып чуркаган бойдон Икриманын жанына келдим. Идишти ага узатыбатып, көргөн көзүмө ишене албай кеттим. Икрима шейит кетиптир!

Жок дегенде агамдын уулу Хариске жетишип калайын деген ой менен чуркаган бойдон анын жанына келдим. Атаганат! Ал да оттой ысык кум үстүндө кыйналып жатып жан таслим болуптур. Аттиң! Суу толтурулган көөкөрүм үч шейиттин арасында ошентип ошол бойдон ичилбей калды.»

Хузайфа (Алла ага ыраазы болсун) башынан өткөргөн ошол окуя учурундагы рухий абалын төмөнкүчө билдирген:

“Өмүрүмдө көптөгөн окуяларга күбө болдум, бирок алардын эч бири мени мынчалык таасирленткен, толкундаткан эмес. Булар бири-бирине тууган болбосо да, бири бирине болгон жогорку деңгээлдеги күйүмдүүлүгүн, камкордугун жана боорукерлигин суктануу менен карап, таң калган бул окуя ыймандын улуулугунун туу чоку үлгүсү катары эсимден чыкпай, жүрөгүмө орноду.»

Мээрим Пайгамбарынын чынчылдыгы, тууралыгы жана дурустугу

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) күнөө, сооп, Алланын буйрук менен тыюуларын билбеген адамдарга өтө катуу капаланчу. Үймө-үй кыдыра Алланын динин жайып жүргөндө, кээде эшиктер жүзүнө жабылчу. Бирок ал өзүнө каршы кылынган бул орой мамилеге эмес, алардын кайдыгерлигине жана түркөйлүгүнө кейичү.

Ошондой адамдарга:

“Бул үчүн силерден бир акы сурабаймын!» (Саад: 86) – деп, максаты Алла Тааланын ыраазычылыгы гана экенин айтчу.

Тууралык менен дурустук жагынан эч ким Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) деңгээлине жете алган эмес. Өзү жетим эле. Агасы Абу Талибдин жанында соодага аралаша баштаган. Дурустугу жана соода-сатыктагы адилеттиги менен бардык элге таанылып, урмат-сыйга, абыройго ээ болуп,”аль-Амин» (ишенимдүү) деген сапатка жеткен. Ага кедей – бай, бардыгы”амин» сыпаты менен кайрылышчу. Меккенин абыройлуу аялдарынын бири болгон Азирети Кадича (Алла ага ыраазы болсун) Анын дурустугуна ашык болуп, өзү менен турмуш курууну сунуш кылган. Кадича энебиз Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүр бою эң чоң таянычы болгон. Алгачкы вахий келгенде өтө катуу айран-таң калуу атмосферасында болгон Азирети Пайгамбарга

(саллаллоху алейхи васаллам) күч-кубат берген, коогалуу учурларында жооткоткон. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) таптаза бир өмүр сүргөн. Ошондуктан Анын Пайгамбарлыгын напсилик себептер кабылдабагандар да жан-дүйнөсү аркылуу тастыктоого мажбур болушкан.

Исламдын туулушунан бүгүнкү күнгө чейин, 1400 жылдан ашуун убакыттан бери Анын дурустугун жан-дүйнөсү менен кабылдаган эч ким жок. Ислам душманы жөөттөр да өз ара келише албаган кездеринде Ага келишчү. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) алардын талаш маселелерин чечип берчү. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) жөөттөр менен христиандарга адилеттүү мамиле жасаган.

Азирети Алиге (Алла ага ыраазы болсун) адилеттик тууралуу:

“Келише албаган ар эки жакты тең укпай туруп, чечим чыгарба! Туура чечимди эки жакты уккандан кийин гана бере аласың!» (Ахмед бин Ханбал, I, 90) – деген акыл айткан.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Меккеден хижрат кыларда баалуу буюмдар менен асыл таштар сыяктуу колундагы аманаттарды ээлерине кайтаруу үчүн Азирети Алиге тапшырып, аны өзүнүн өкүлү кылып дайындаган. Душмандары да Анын дурустугуна айран-таң калчу.

## Мээрим Пайгамбарынын уяты

Сахабалардын айтуусунда Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) жоолук салынган ыймандуу жаш кыздан дагы уяттуу эле. Эч качан бийик добуш менен сүйлөп көргөн эмес. Адамдардын алдынан акырын жана күлүмсүрөп өтчү. Бир адамдан ылайыксыз, түркөй сөз укса да аны бетине айтчу эмес. Жүзүндөгү өзгөрүштөр өз абалынын чагылышы болгондуктан, тегерегиндегилер сүйлөрдө, же бир иш кыларда этиятташчу. Уяттуулугунан каткырып күлчү эмес, тек гана күлүмсүрөчү.

Куттуу хадистеринде:

“Уяттуулук ыймандан жана уяттуу адам бейиште! Уятсыздык болсо таш боордуктан, таш боор болсо тозокто!» (Бухарий, Иман, 16)– деген.

Башка бир хадисинде:

“Уят менен ыйман бир жерде болот. Бирөө жоголсо, экинчиси да кетет!» (Суютий, Жамиус-Сагиир, I, 53) – деп, элдин назарын уяттын маанилүүлүгүнө бурган жана:

“Орой сөз уяттан башка эч нерсе алып келбейт. Уяттуулук менен адеп кирген жерин көркүнө чыгарат!» (Муслим, Бирр, 78; Абу Давуд, Жихад, 1) - деген.

Чыныгы уяттуулукка дүнүйөкордукту жүрөктөн чыгарууга себепкер болгон”өлүмдү эстөө» аркылуу жетсе болот. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) сахабаларына ар дайым Алладан татыктуу түрдө уялууну буйруучу. Бир жолу алар Алладан үзгүлтүксүз түрдө уялышканын билдиришкенде Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) чыныгы уяттуулук денедеги мүчөлөрдү арамдардан сактоо, өлүмдү эстен чыгарбоо экендигин айтат. Андан кийин акыретти максат кылган адамдын дүнүйөкордукту ташташы зарыл экенин айтып, бир гана ушундай кылгандар Алладан татыктуу түрдө уялган болуп саналышарын билдирген. (Термезий, Сифатуль-Кыяма)

## Мээрим Пайгамбарынын адамдарга жакшылык каалоосундагы өзгөчөлүгү

Азирети Мухаммед (саллаллоху алейхи васаллам) адамдардын тарткан кайгыларын тең бөлүшүп гана тим калбастан, алардын ийгиликке жетишин да каалачу. Куран Керимде Анын бул өзгөчөлүгү төмөнкүчө айтылат:

“Ант болсун! Силерге ичиңерден бир Пайгамбар келди, кыйналгандарыңар Ага оор тийип, капалантат. Силерге өтө ынтызар, момундарга өтө ырайымдуу, аларга жакшылык тилейт.» (Тообо: 128)

Бул аятта Алла Таала Пайгамбарын өзүнө (Алла Таалага) гана таандык”Рауф»[41] жана”Рахим»[42] деген ысымдары менен урматтоодо.

Ал ар дайым адамдардын ийгиликке жетишин тилечү. Эгер алардын артыкчылыктары жана жакшылыктары боюнча кылган иштерин көрсө, кубанып бейкуттукка бөлөнчү.

***

Ал башка жол башчылар өңдөнүп тек гана бир жакшылык тилеп эле тим болчу эмес, үммөтүнө бүткүл күч-аракети менен сүйөнүч болгон жол көрсөтүүчү эле.

Бир сахаба Азирети Пайгамбардан (саллаллоху алейхи васаллам) акыбалынын жакшы, же жаман экенин кантип билерин сурайт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) ага:

«Акыретке байланыштуу иштердин бирөөнү каалаганыңда аны орундатуу сага оңой болсо жана дүнүйөлүк иштердин бирөөнү орундатуу сага кыйын болсо, анда сен жакшы акыбалдасың. Эгер акырет иштеринин бирөөнү каалаганыңда, аны орундатуу сага кыйын болуп жана дүнүйөгө караштуу иштериңдин бирөөнү орундатуу сага жеңил болсо, сен анда жаман акыбалдасың!» – деген.

Ал кылган иши, айткан сөзү жана көрсөткөн адеп-ахлагы аркылуу бүткүл адамзатты камтыган мээрим эле, жол көрсөтүүчү эле. Туура жолдо ар кыл машакат менен азаптын эң оору анын жонунда болчу. Ал өзүнө жүктөлгөн Алланын милдетин таасын жана так орундаткан. Бул маселеде өтө сабырлуу жана кайраттуу болуучу, кээде өзүн аяшы үчүн Алла Тааладан эскертүү келчү.

Элдин тынчтыгы үчүн Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) көрсөткөн бул улуу артыкчалык Куран Керимдин төмөнкү аятында баяндалган:

«(Расулум!) Алар ыйман келтирбей жатат деп өз жаныңды өзүң кыйчудайсың!» (Шуара:3)

Бул аят Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам), ырайымы менен мээрими талап кылгандай, дүйнөдө өмүр сүргөн ар бир адамдын Алла Таалага ишенүүсүн жана өзүн тозок отунун азабынан куткаруусун каалаганын далилдейт.

Абу Жахилдин Расулаллага кол салганын уккан Азирети Хамза тууганчылык сезими менен гана ачууланып Абу Жахилди саадагы менен сабап салат. Анан Расулаллага келип:

- Мухаммед, көңүлүң тынч болсун! Анткени Абу Жахилден өчүңдү алдым! - дейт. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам):

- Менин өч алуу менен ишим жок. Бирок сен мусулман болсоң, ошондо көңүлүм тынч болот! – деп жооп кайтарат. Азирети Хамза бул жооптогу тереңдикти түшүнүп, мусулман болот.

Анын өрнөктүү мамилелери жана бийик адеп-ахлагы адаттагы пенделик бир ой жана өч алуу сезимдеринен алыс болгонундай өзү үчүн эч нерсени каалачу эмес.

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүрүндө эч качан өзү үчүн өч албаганын көрөбүз. Бир куттуу хадисте минтип айтылат:

“Мен силерди каталарыңарды бетиңерге айтпай, үн чыгарбай тарбиялап жатамын.»

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бир да сахабанын катасын бетине түз айтып көргөн эмес:

“Мага эмне болубатат, силерди ушундай көрүүдөмүн?!» – деп өзүн ката көрүп жаткандай көрсөтчү. Насаат сөз айтыбатканда да сүйлөшүп жаткан адамынын капалантып, таарынтып албайын деп үстүнө үйрүлүп түшө мамиле кылган ошол даңкы улуу Пайгамбар мээримдин символу эле.

Бул өзгөчөлүктөр Анын кыймыл-аракеттеринен көрүлгөндөй эле сүйлөгөн сөздөрүнөн да байкалчу. Мына, бийик адеп-ахлак ээсинин бир сөзү:

«Эй, ыйман келтиргендер! Алла силерди коопсуз кылсын! Силерди күзөтсүн! Силерди жамандыктардан сактасын! Силерге жардам кылсын! Силерди улуу мартабага чыгарсын! Силерге жол көрсөтсүн! Силерди өз коопсуздугунда кармасын! Силерди ар түрлүү бактысыздыктан сактап, дининерди силер үчүн коргосун!»

Ааламга мээрим болуп жиберилген Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Алла Тааланын”Гафур жана Рахим» аттуу ысымдарынын чагылышына ээ болуп, исламды кабылдабагандар үчүн өтө катуу кайгырып, алардын тозокко түшпөшү үчүн дуба этчү. Буга жооп катары Алладан эскертүү келген:

«Демек, бул сөзгө (Куранга) ишенбесе, (ушул себептен улам жок болуп кетет деп) алар үчүн кайгырып отуруп өзүңдүн жаныңды кыя жаздадың!» (Кахф: 6)

Бул себептен улам Расулалланын берекеси менен баарынан көбүрөөк насип алган жана мээримдүүлүктүн туу чокусуна жеткен Азирети Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун):

“Йа, Рабби! Кыямат күнү менин денемди тозокто менден башкасына жер калбай тургандай кылып чоңойт!» – деп дуба кылган.

Анын гүл жыттуу таалимдерине катышкан кадырлуу сахабалардын Алланы сүйүү менен алган илимдерин, берекелерин, артыкчылыктарын жана жан-дүйнөлүк жашоолорун жер кезип, бүткүл дүйнөгө таратуулары – Расулалла аларга үйрөткөн”Жараткан үчүн жаралгандарга мээрим» түшүнүгүнүн эн анык үлгүсү.

Бардыгы Анын улуулугу менен жоомарттыгынан өзүнө тийгенин алган. Анын жакшылыгы менен сүйүүсү ташыганда бардык жанды сууга кандырган бир өзөн сыңары эле. Анын жанынан эч ким ачка, суусуз жана назардан сырт кеткен эмес.

## Мээрим Пайгамбарынын оопасы

Берилген сөзгө туруу – Пайгамбарларга, олуяларга жана пазилеттүү адамдарга таандык бир сыпат болуп, эки жүздүүлүк белгилеринен кутулууга себеп. Жашоо ошону менен түзөлүп, туура нукка түшөт. Ал – адам болуунун өлчөмү, индивид менен элдин таразасы. Адамдар ага канчалык баш ийсе, жан-дүйнө бейкуттугуна ошончолук ээ болушат.

Бул боюнча Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) оопакерликтин туу чокусуна жетип, адамзатка эң сонун үлгү болгон.

Азирети Айша (Алла ага ыраазы болсун) баяндайт:

“Бир жолу Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) зыяратка бир улгайган аял келди. Абдан таттуу маек курулуп, аял кеткенден кийин:

- Йа, Расулалла! Бул аял менен аябай алек болдуңуз! Бул өзү ким болду экен?- деп сурадым.

Мындай деди:

- Кадича (Алла ага ыраазы болсун) тирүү кезинде бизге келип кетчү. (Билип койгула)”Оопа көрсөтүү – ыймандан.»

Хунайн согушунан кийин Алла элчисине (саллаллоху алейхи васаллам) бир топ адам келет. Туткундардын бошотулушун сурашат. Алардын бири:

- Йа, Мухаммед! Бизде сенин сүт энелериң жана тарбиячыларың бар! – дейт.

Алла элчиси эң чоң оопакердик сезими менен:

- Өзүмө жана Абдулмутталиб уулдарына таандык болгон туткундарды кечирип, эркиндик бердим,- дейт.

Азирети Пайгамбардын мындай назик оопакердигине мухажирлер жана ансарлар да:

- Биз да туткундарыбызды Расулаллага бердик, - дешет.

Мына ошентип ал күнү миңдеген туткундар эч акы алынбастан Хавазинге тапшырылды. Бул эмген сүтүнүн акысы үчүн ченемсиз бир оопакердик чагылышы эле. Заалим адамдарга эң сонун сабак болгон. А чынында адамзат изи өчкөн жакшылыкты эстеп да койбойт. Көбүнчө”ООПАКЕРЛИК» сөздүктөрдүн барактарында гана калган сөз болуп калат.

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) кайтыш болорго жакын оорусу уламдан улам күчөгөндө, мечитте сахабалар менен көрүшкөнү минбарга чыгып, мындай деген:

«Эй, мухажирлер! Ансарга жакшы мамиле кылгыла, анткени адамдар көбөйүүдө, бирок алар ошондой бойдон калды, көбөйүшкөн жок, алар абдан кымбат адамдар. Алар мага баш калкалаар жер болду. Жакшылыгына жакшылык менен жооп кайтаргыла, жамандык кылса кечиримдүү болгула!»

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) ансардын кылган жакшылыгына жооп катары бул оопасы – биз үчүн эң сонун үлгү. Анын жашоосу канчалаган дагы ушундай оопакерликке жык толгон.

Мадинага көчөрдүн алдында, душмандар Аны кандай өлтүрөрүн ойлонуштуруп жатканда, Ал аманат катары берилген буюмдарды ээлерине кантип таратууну ойлонуп жаткан.

Ухуд согушунда шейит болгондорду көмүп жатканда эки дос шейиттерди бир мүрзөгө коюуп:

“Булар экөө бу дүйнөдө дагы чыныгы дос эле.» - деген.

Алла элчисинин туу чокудагы адеп-ахлагы жөндөмү менен даражасына жараша сахабаларга тараган. Азирети Осмон (Алла ага ыраазы болсун) Худаябияда Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) тарабынан элчи катары Меккеге жиберилген эле. Азирети Осмон бутпарастарга Пайгамбар жана сахабалардын Каабаны таваф кылуу ниети менен келгендигин айтканда, алар бир гана Осмонго уруксат берген. Бирок Осмон (Алла ага ыраазы болсун):

«Алла элчиси таваф кылмайынча, мен да кыла албайм! Азирети Пайгамбар кабыл кылынбаган жерде мен да жокмун!» – деп бул сунуштарынан баш тарткан.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ал кезде Худайбияда сахабаларынын баятын (антын, убадасын) кабылдап жаткан. Азирети Осмон ошол жерде болалбай калгандыгына байланыштуу Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) анын ордуна эки колун үстү-үстүнө коюп:

“Йа, Раббим! Бул баят Осмон үчүн! Калетсиз, ал сенин жана Пайгамбарыңдын кызматында.» – деген.

Кыскасын айтканда, чыныгы момун болу – Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) сезим дүйнөсүнөн жан-дүйнөбүзгө эмнени ала алсак, ошол.

***

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) көптөгөн мууижизалары менен бирге ошол эле учурда адамзаттын личностун түзүп, маданиятка көркөмдүк жана шарапат

бере турган сыпаттарга ээ кылган. Ушундай маданияттын бай болушуна данакер болгон көркөм сөздөр жана үлгүлүү иш-аракеттер болгондуктан, баары Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) үлгүлүү мамилеси, сөздөрү жана иштери менен жүзөгө ашырылган.

Адамдын личностунда жүзөгө ашкан бул керемет өзгөрүш – Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) таалим-тарбиясынын натыйжасында болгон теңдешсиз бир муужизасы.

Анын бир гана Арабстан жарым аралы менен чектелбей, далай кылымдар менен жерлердин бүткүл чек арасынан ашканын көрөбүз. Көз карашы, сезимдери материалдык өнүгүштөн алда канча алдыда кетип, жүздөгөн, ал тургай миңдеген жылдарды ашып, бүткүл ийгиликтерди жана адамзат тарыхын ичине камтууда.

Өмүрүнүн ачуу жана таттуу кездеринде түзгөн системасында да эч кандай ката, өксүк жана жаңылыштык жок. Тарыхта мындай үлгүлүү инсанды кездештириш мүмкүн эмес.

Адамзат тарыхынан коомдун чектелүү бир бөлүгүндө акылман жана төрт тарабы төп келген каармандарды жолуктурса болот. Ал эми Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) –бүткүл үстөмдүктөрдү өзүнө топтогон жападан-жалгыз үлгү.

***

Үммөтүнө бардык жагынан теңдешсиз үлгү болгон Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) баяндаган ушул жашоо эрежелери не деген бийик адеп-ахлактын чагылыштары:

Хадисчилер анын бул бийик адеп-ахлагын төмөнкүчө аныкташкан:

1. Ачык жана жашыруун жерде да Алладан корку;
2. Ыраазычылык жана каардуулук учурунда да адилеттен тайбоо;
3. Байлыкта жана кедейликте эсеп менен үнөмдүү болу;
4. Туугандар катышуусун токтотсо да, алар менен байланышты үзбөө;
5. Өзүнө эч нерсе бербеген кишиге да белек берүү;
6. Өзүнө зулумдук кылгандарга да кечиримдүүлүк менен мамиле кылуу;
7. Унчукпашы – Алла тууралуу терең ой жүгүртүүсү;
8. Сүйлөшү – Алланы зикир кылуусу;
9. Кароосу – андан ибарат алуусу.

Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) кылычында мындай жазуу бар эле:

“Сага зулум кылганды кечир, сага мамиле кылбаган тууганыңа жардам кыл, сага жамандык кылганга жакшылык менен жооп кайтар, сага зыяны тийе турган болсо да чындыкты сүйлө.»

Азирети Хузайфанын (Алла ага ыраазы болсун) риваяты боюнча Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) мындай дейт:

“Эч бириңер ээрчиме болбогула. Алар -”Мен эл мененмин, алар жакшылык кылса, мен да жакшылык кылам, алар жамандык кылса мен да аларга жамандык кылам» дегендер.Силер болсо өзүңөргө өзгөчө мына муну эреже кылып алгыла: Адамдар жакшылык кылса, силер да жакшылык кылгыла, жамандык кылса, жамандык кылбагыла.»

Дагы бир эскертүүсү:

«Алла Таала силерге үч нерсени ылайык көрбөйт:

1. Ушак айтууну, угууну.
2. Ысырап кылууну.
3. Керексиз суроолор.»

«Тууганыңдын башына түшкөн кыйынчылыкка күлбө; Алла Таала аны куткарып, сенин башыңа салат.»

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) жашоосун изилдегендер төмөнкүгө күбө болушат: Ал дайыма мээрим жана ырайым Пайгамбары болгон, эч кимди каргаган эмес, заалым бир коомдон эң сонун адамдарды тарбиялаган. Ал Таифте жаш балдардын жана кулдардын ташбараңына, шылдыңына, жадагалса чарчаганда олтура калса, олтургузбай кубалап мамиле кылгандарына карабастан алардын туура жолго келүүлөрү үчүн дуба кылган. Меккенин жеңиш күнү он жыл мурун зулумдук менен чыгарылган мекенине эң чоң жеңиш менен кирип келе жатса да кичипейилдиги ушундан билели: Каабанын ачкычын али ыйман келтире элек Талха уулу Осмондон алган эмес жана:

«Бүгүн жакшылык жана оопа күнү.» - деген.

Өзүнөн кийин эч кимди өкүмдар кылып дайындаган эмес жана:

«Биз, Пайгамбарлардын мурасы бөлүшүлбөйт, эмнени калтырсак, мусулмандарга садага болот.» - деп, өз үй-бүлөсүнө эч нерсе таштабаган жалгыз султан - Ал.

Эми анын үммөтүнө калтырган жападан-жалгыз белеги жана мурасы – албетте,"усвайи хасана» болгон үлгүлүү жашоосу. Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) бир хадисинде"усвайи хасана» жөнүндө учкай мындай дейт:

«Маарифат (Алланы жан-дүйнөдө таануу) – байлыгым, акыл – динимдин өзөгү, сүйүү - негизим, эрк жана аракетим – минген унаам, Алланы зикир кылуу – жан досум, ишеним – казынам, кайгы – жолдошум, илим – куралым, сабыр – көйнөгүм, ыраазычылык – олжом, кедейлик – мактанычым, зухд – кесибим, чындык – кубатым, тууралык – шапаатчым, Алла Таалага баш ийүү – ар-намысым, жихад – усулум, көзүмдүн нуру болсо – намаз...»

Урматтуу окурман!

Биз ушуга чейин баяндап түшүндүргөнүбүз менен адам түшүнүгүндө туу чокуга жеткен бир инсан тууралуу не айтсак да, Аны чыныгы түрдө таанытуудан өтө алыста калганыбызды билебиз. Аны даражасына татыктуу түрдө түшүндүрө алдык дегенден оолакпыз. Балким бул маселедеги алсыздыгыбызды көрсөтүүчү сөздөрүбүз менен биз, ниет жана аракет кылдык дей гана алабыз. Ал - өзүнө көрсөтүлүүчү сүйүүдөгү күчтүүлүк менен чындык чегинде түшүнүлчү бир чексиз аалам!

Алла Таала ошол ааламдын асманында канат кагууну баарыбызга насип кылсын!

Оомийин!

## КАСИЕТТҮҮ ХИЛЙЕ

"Хилйе» сөздүктө кооздук, зыйнат жана рух асемдиги деген мааниге келет. Терминологияда болсо Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) адамзат сөзүнүн мүмкүнчүлүгү жеткенче сөз менен тартылган сүрөтү деп айтылат.

Азирети Фатима (Алла ага ыраазы болсун) Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) кайтыш болорунан бир аз мурун:

- Йа, Расулалла! Сенин жүзүңдү мындан кийин көрө албаймын! – деп ыйлаганда, Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Азирети Алини чакырып:

- Йа, Али! Хилйемди жаз, сыпаттарымды көрүү – мени көрүү сыяктуу! – деген.

Нахифий мындай дейт:

"Чынында бир адам касиеттүү хилйени көчүрүп жазса жана ага көп карап көңүл бурса, Алла Таала аны оорудан, кыйынчылыктардан жана чукул өлүмдөн сактайт. Эгер бир сапарга алып барса, ал сапарында Алла Тааланын коргоосунда болот!»

Көптөгөн мусулман жазуучулар касиеттүү хилйенин сансыз артыкчылыктары тууралуу ойлорун кагазга түшүргөн. Ал тургай Азирети Пайгамбарды (саллаллоху алейхи

васаллам) түш көрүү үчүн хилйени жаттоо адети бир далай мусулман өлкөлөрүндө ушу күнгө чейин уланып келет.

Ошону менен катар Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам)”нурун аъля нур» (нур үстүнө нур) болгон мубарак жүзүн сүрөттөбатканда сөздүн күчү жетпегендей эле анын чыныгы акыйкатын аңдап түшүнүүгө адам баласынын алсыздыгын эске алуу абзел. Мындай жагдайдын тарыхта белгилүү мисалы бар.

Азирети Мавлянанын шакирти Гүржү Хатундун күйөөсү Кайсери шаарына пашаа (чини падышадан төмөн мамлекеттик кызматкер, губернатор) болуп дайындалат. Гүржү Хатун, Селчук каганатынын атактуу сүрөтчүсү жана оймочусу Айнуд-Девлени жашыруун түрдө сүрөтүн тартып келүү үчүн Азирети Мавлянага жиберет. Сүрөтчү алды-артын карабай Азиреттин алдына барып, эмнеге келгенин айтып алат. Ал күлүмсүрөп:

«Сага буйрук кылынганды каалаганыңдай орундат!» – дейт.

Сүрөтчү анын сүрөтүн тарта баштайт. Бирок, натыйжада тартылган сүрөттөгү бейненин сүрөт менен байланышы жок башка бир нерсеге айланганын байкап, жаңыдан тарта баштайт. Ошентип Азирети Мавлянанын сүрөтү улам жаңыдан тартылып отуруп 20 жолу өзгөргөнүнө күбө болот. Сүрөтчү алсыздыгын түшүнүп, бул иштен баш тартат, Азирети Мавлянанын колуна чөгөлөйт. Анткени анын өнөрү өзү тарткан сүрөттөрдүн арасына сиңип кеткен.[43]

Бул окуя сүрөтчүнү кайдыгерликтен ойготот, аң-таң калтырат, терең ойго батырып, жеке өз дүйнөсүнө чөмүлтөт. Мындай абалда турган сүрөтчү өзүнө өзү:

“Бир диндин олуясы ушундай болсо, Пайгамбары кандай болор экен?» – дейт да, көңүлүндөгү көрүнбөгөн бир терезеден Алла элчисинин кыялданып, ой ааламына сүңгүйт.

Жазылган шамаили шарифалар (Пайгамбардын касиеттүү келбети, дене–бою тууралу жазылган сөздөр) Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) канча пайызын баяндай алат? Шамаили шарифаны ар ким көңүлүндөгү сүйүүгө жана сөздөрдүн чектелүү мазмуну ичинде гана сүрөттөй алат.

Биз дагы алсыздыгыбызга карабастан, риваяттардан жан-дүйнөбүзгө тамган тамчылардын чегинде хилйейи шарифаны жазууну эп көрдүк...

Куттуу шамаили шарифасы (сырткы көрүнүшү)

Түрдүү риваяттарда кыскача мындайча баяндалган:

«Расул Акрам (саллаллоху алейхи васаллам) орто бойлуу кишиден бир аз узунураак.

Жаратылышы бөтөнчө көрүнүп бир керемет денеси бар.

Көкүрөгү кең, эки ийининин арасы ачык. Далысынын ортосунда Пайгамбарлык мөөрү бар.

Сөөк, муундары ири.

Териси гүлдөй кызгылт ак, нурдуу, жарык жана жибектен да жумшак. Мубарек денеси ар дайым таза, жыты жанга жагымдуу. Жыпар жыт сүрсө да, сүрбөсө да теринин жыты эң жагымдуу жыпар жыт атырлардан да жыттуу. Бирөө Аны менен кучакташып көрүшсө, бир күн бою Анын жыпар жытынан лаззат алчу. Гүл жытын Андан алгандай туюлчу. Берекелүү колу менен бир баланын башынан сыласа, ошол бала жыпар жыты менен башка балдардан өзгөчөлөнүп калчу.

Тердегенде териси роза гүлүнүн үстүндөгү жамгырдын тамчыларын эске түшүрчү.

Сакалы коюу келип, аны бир тутамдан ашык өстүрчү эмес. Кайтыш болгондо чачы менен сакалында жыйырмага жакын ак талы бар болчу.

Каштары жаңы тууган айдай болуп, эки кашынын арасы ачык, бир биринен алыс эле. Эки кашынын ортосунда бир тамыр бар жана ал тамыр Алла Таала үчүн ачууланганда көөп чыкчу.

Тиштери маржандай апаппак болуп, ар дайым мисвак [44]колдончу, аны башкаларга да тез-тез пайдаланышын сунуштачу.

Кирпиктери узун жана кара эле. Көздөрү чоң, карасы капкара, агы аппак болчу. Көздөрүндө кудурет колу менен эзелтеден эле сүртүлгөн сурма[45] бар эле.

Теңдешсиз рухий түзүлүшүндөй эле дене түзүлүшү да теңдешсиз эле.

Жүзү түнкүсүн толгон айдай жаркырап турчу. Азирети Айша (Алла ага ыраазы болсун) бул тууралуу мындай дейт:

“Расулалланын жүзү ушунчалык жарык нур чачкандыктан, караңгыда ийнени анын жарыгы менен саптап алчумун.»

Эки далысынын ортосундагы Пайгамбарлык мөөрүн көптөгөн сахабалар өбүү ышкысы менен күйүп-жанышкан. Кайтыш болгондо бул мөөрдүн жоголуп кеткени, бул ааламдан өткөнүн тастыктаган. (Термезий)

Дене түзүлүшү нурдан болгондуктан кайтыш болгондо эч бир өзгөрүүгө дуушар болгон эмес. Азирети Абу Бакир (Алла ага ыраазы болсун) муңдуу, кайгылуу көзү менен көңүлү жашып, Расулалланы (саллаллоху алейхи васаллам) карап:”Өлүмүң да өмүрүңдөй сонун, йа, Расулалла!» - деп, кут жанган маңдайынан сүйгөн.

## Бийик адеп-ахлагы жана мамилесинин кээ бирлери

Кут жанган жүзү жүздөрдүн эң сулуусу жана эң тазасы эле. Жөөт аалымы Абдуллах бин Салам хижратта кызыгуу менен Расулалланы көрүүнү каалайт. Мубарек жүзүн көргөндө:

“Бул жүз жалган айтпайт!» – деп мусулман болгон.

Абу Рамсанын уулу да мындай дейт:

“Азирети Пайгамбар мага көрсөтүлдү. Мен ал Куттуу Нурду көргөндө:”Бул улуу инсан Алланын Пайгамбары.» - дедим.

Анткени андагы сулуулук, айбат, нур жана асемдик ушундай бийик даражада болгондуктан Алла элчиси экендигине тиешелүү башка бир мууживанын, далилдин жана тастыктоонун кажети жок эле.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) бир нерсени жактырбаса, ал дароо өңүнөн билинүүчү жана бир нерсени жактырганы да жүзүнөн сезилип турчу.

Тунгуч жаратылган нур – Анын нуру. Денесиндеги күч-кубат жана аруу уяттуулук бир жүрчү. Эрге тие элек жаш, ыймандуу кыздан да адептүү эле.

Жүрөгүнүн кеңдигин тил менен айтып жеткизүү мүмкүн эмес.

Жүзү нур чайып, сүйлөй келсе чечен, кыймыл-аракети шамдагай, тилинен бал тамган, сөздөрү көркөм, баяндоосу өтө адабий.

Артыкча сөз айтпай, ар бир сөзү даанышмандык жана насыйкат. Сөзүндө эч качан ушак-айың жана пайдасыз кеп айткан эмес. Ар кимдин акылы жана түшүнүгүнө жараша сүйлөчү.

Сыпайы жана кичипейил эле. Каткырып күлчү эмес, ар дайым күлүмсүрөп жүрчү.

Аны капилет көрүп калган адам айбатынан коркчу. Аны менен жай отуруп маектешкен адам Ага чын жүрөктөн ашык болуп сүйөөр эле.

Кадыр барктуу адамдарга да түшүнүктөрүнө жараша урмат көрсөтчү. Ахли бейтине (Пайгамбардын үй-бүлөсү) жана сахабаларга жакшы мамиле көрсөткөндөй башка адамдарга назик мамиле кылчу.

Кызматкерлерин жакшы кармачу. Аларга өз кийгенинен кийгизип, жегенинен жегизчү. Жоомарт, белек бергенди жакшы көргөн, мээримдүү, ырайымдуу, кези келгенде эр жүрөк, кези келгенде жумшак болчу.

Берген убадасына бек эле. Жакшы кулк-мүнөз, акыл, баам-парасат жагынан бардык адамзаттан үстөм, түрдүү мактоолорго татыктуу болчу.

Кыскача айтканда, келбети көркөм, адеп-ахлагы кынтыксыз, төрт тарабы төп келген теңдеши жок куттуу инсан эле.

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) керек кезде гана сүйлөөчү, көбүнчө тынч, ар дайым муңайым, термелген терең ойго батып жүрчү. Бир сөздү баштаганда жарым-жартылай эмес, толук айтчу. Көптөгөн маанилерди бир нече сөзгө камтый сүйлөчү. Сөздөрү даана-даана, керегинен ашыкча да, кем да эмес айтылчу. Жаратылышынан жумшак болсо да абдан айбаттуу көрүнүшү бар эле.

Ачууланганда ордунан тура калчу эмес. Аллага каршы келүү, адилеттиктин тепселишинен башка нерселерге ачууланчу эмес. Эч ким сезбей турган бир чындык тебеленгенде, ачууланып, аны ордуна келтиргенче ачуусу жазылчу эмес. Чындык ордуна келтирилгенден кийин ачуусу тарап, тынчтанып калчу. Өзү үчүн эч качан ачууланган эмес. Өзүн коргоо үчүн эч ким менен эч убакта талашкан эмес.

Ал эч кимдин үйүнө ээси уруксат бермейинче кирчү эмес. Өз үйүнө келгенде үйдө өткөзүүчү убакытты үчкө бөлчү: бир бөлүгүн Алла Таалага ибадат кылууга, бир бөлүгүн үй-бүлөсүнө көңүл бөлүүгө жана акыркы бөлүгүн өзүнө. Өзү үчүн деген убакытты да карапайым, бийлик адамдарынын баарына арнап, алардан бирин да куру калтырчу эмес. Бардыгынын көңүлүн алчу.

Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) ар бир кыймыл-аракети Кудай Тааланы зикир кылуу эле. Белгилүү бир жерде олтурууну адат кылуунун алдын алуу үчүн ар келгенде мечиттин ар башка олтурчу. Жерлер жана орундар (кызмат орундар) ыйык деген көзкарашты калыпташтырып, мажилистерде текеберликке жол ашчу иш-аракеттердин алдын алуу үчүн:

“Орундун кадыр-баркы ошол жердин өзүндө эмес, анда олтургандардын кадыр-баркына караштуу!» – деген.

Мажилиске киргенде бош болгон жерге олтуруп, башкалардын да ушинтишин каалачу.

Кимде ким Андан муктаждыгын жоюш үчүн бир нерсе сураса, сураган нерсеси маанилүү, же маанисиз болсун болбосун, аны бергенче тынчтанчу эмес. Сураганын берүү такыр мүмкүн эмес болсо да, муктаж адамдын көңүлүн жылуу сөз менен алчу. Ал ар кимдин кайгы-касиетине ортоктош болчу. Адамдар кандай даражада жана мартабада болбосун, бай - кедей, билимдүү – билимсиз – бардыгы Анын алдында тек гана адам болгондуктан баарына бирдей мамиле көрчү. Бардык мажилистеринде сыпайылык, илим, ар-намыс, сабыр, тобокелдик жана аманат сыяктуу артыкчылыктар өкүм сүрүп турчу.

Айыбы, же кемчиликтери үчүн эч кимди уяткарчу эмес, эскертүү керек болгон кезде болсо иренжитпей сылык түрдө белги берчү. Эч кимдин билинбеген айыбы же кемчиликтери менен алек болбогондой эле ушундай жагдайларды териштирүүгө катуу тыюу салчу. Негизи башкалар тууралу жаман ойлоого Алланын буйругу аркылуу тюу салынган.

Сообу бар маселелерден башка маселени айтчу эмес. Сухбат мажилистери руханий лаззат менен өтчү. Ал сүйлөп жатканда тегерегиндегилер арбалгандай кулак төшөөр эле. Азирети Умар айткандай, ошол кезде алардын төбөлөрүнө куш консо да, бир нече саат бою учпай олтура алчу. Андан сахабасына өткөн адеп жана уяттуулук ушундай бийик

даражада болгондуктан көбүнесе Андан суроо суроого батынбай, чөлдөн бир бадавий келип, Азирети Пайгамбарга суроо берип, сухбатка данакер болсо, Анын берекесинен жана руханий байлыгынан пайдалансак деп тилешчү.

## Теңдешсиз эр жүрөктүүлүгү жана баатырдыгы

Андан өткөн зор каарманды элестетүү мүмкүн эмес. Дегеле бирөөдөн үрөйү уча коркуп көргөн эмес. Өтө катуу коркунуч туулаганда да сабырдуулук жана туруктуулук көрсөтүп, алактап, ашыкпастан, туура эмес иштерди кылган эмес.

Өзүн өлтүргөнү келгендерди арасынан"Ясин» сүрөсүнүн төмөндөгү эки аятын окуй коркпой өтүп кеткен:

"Биз алардын моюндарына алкактарды кийгиздик. Ал алкактар ээктерине чейин байланган. Андыктан алардын баштары өйдө көтөрүлгөн. Алардын алдына бир бөгөөт, артына бир бөгөөт койдук, аларды жаптык, эми көрө алышпайт...» (Ясин: 8-9)

Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун) баяндайт:

"Бадр согушунун эң каардуу кездеринде биз Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) арт жагына өтүп алып коргончубуз. Ал баарыбыздын эң жүрөктүүсү эле. Ал душманга эң жакын жерде согушчу.»

Ал"иълайи калиматуллах» (Алла Тааланын сөзүн үстөм кылуу) үчүн ар дайым эң алдыңкы саптарда салгылашчу. Хунайн согушунун башталышында ислам кошууну аркасын карабай кача баштаганда, Ал тайманбастыгынан кайтпай, душмандын ортосуна кирип кеткен. Минген атын алдыга алкынтып, сахабаларын кайраттандырган. Акыры Алла Тааланын жардамы менен жеңишке жетишкен.

Ал минтип айтчу эле:

"Кудурети жана эрки аркылуу өмүр сүргүзгөн Аллага ант кыламын, Алла жолунда шейит болуп тирилүүнү жана дагы шейит болуп тирилүүнү каалаймын.»

***

Биз бул жерде колдонулган сөздөрдүн чектелген мүмкүнчүлүктөрү менен баяндоого тырышкан бул улуу жаратылыштагы бөтөнчөлүктөр – Анын түшүнүгүбүзгө тамган тамчылары. Аллага жетүүнүн сыры Алланын китебине жана Пайгамбарынын сүннөтүнө, башкача айтканда, бийик адеп-ахлак жана мамилелерине ыклас менен жакындоодо, Алла жана элчиси сүйгөн нерсени сүйүү жана жек көргөн нерсесин жек көрүүдө жатат. Экөөнүн айырмачылыгы аълайи иллийи (эң жогорку даража) жана асфали саафилииндей (эң төмөнкү даража). Алла элчисинин жан-дүйнөсүнөн пайдалана алуунун негизги шарты – Аны сүйүү жана Ага терс келген нерселерди жек көрүү.

## УЛУУ СҮЙҮҮСҮНӨ ЫШКЫЛУУ СӨЗДӨР

Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) жакындоо акыл менен эмес, Аны сүйүү аркылуу гана мүмкүн. Ага баш ийүүнүн рахаты менен лаззатын татуу үчүн Ага үммөт болууну тилеген Пайгамбарлар да болгон. Анын нур чачкан жамалы ашыктардын көңүлүндө бардык жандууларды жөн гана көлөкөдөй маанисиз калтырып, алар Анын азганакей бир тилегине:

"Ата-энем сага курман болсун, йа, Расулалла!» - деп жооп беришкен.

Ал туулган Рабиуль-авваль (Апрель) айынын асманы момундарга мээримин төгүп жана кечирим берген күндөр болуп ачылган.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) Ага ашык болгон адамдар кыяматка дейре боло берерин айрым хадистерде мындайча көрсөтөт:

“Менден кийин, үммөтүмдөн мени бир ирет көрүү үчүн үй-бүлөсүн жана мал-мүлкүн садага чабууга даяр көптөгөн адамдар келишет...»

Раббибиз биз, алсыз пенделерге ушул куттуу хадистин мазмунуна шайкеш өмүр берсин. Оомийин!

Теги христиан болсо да Азирети Мухаммеддин ким экенин түшүнүүнүн рахатына жеткенден кийин, көзүнүн жашы куюлган бир момунга жана жүрөгү жаныл-күйгөн Пайгамбар ашыгына айланган Яман Деде деген лакапка конгон бир акын төмөндөгү ыр саптары не деген керемет:

Суусуз калсам, кайгы тартпайм, жан берсем оттой күйгөн чөлдөрдө
Жүрөгүмдө жанар тоодой жалын бар, өчпөйм, чөксөм да көлгө
Жалын жааса асмандан, сезим болбойт менде аны сезүүгө
Бассын жамалың жүрөгүмдү, күйүп барам, йа, Расулалла...
Кандай бакыт жумуп ышкың менен көздү, жалыныңа жан берүү..
Насип болбойбу мага Султаным улагаңда жан берүү?
Жумуларда көздөрүм жеңил болор кайгыруудан жан берүү.
Бассын жамалың жүрөгүмдү, күйүп барам, йа, Расулалла...
Моюн сундум, бечарамын, бул дартымдын дабасы сендеби.
Эриндерим күйдү жалыныңа, буттарым сени ээрчишет.
Качан болсун чын көңүлүң менен сыйла бул КЫТМИРди!
Бассын жамалың жүрөгүмдү, күйүп барам, йа, Расулалла...

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам), өзүн сахабаларына тереңдигин тил менен айтып жеткирүү мүмкүн болбогондой деңгээлде сүйдүргөн. Мындай сүйүү тек кана теңирдик сүйүү жана береке аркылуу жүзөгө ашат. Мындан башка жол менен болуусу мүмкүн эмес.

Динар уулдарынан Ухуд согушунда күйөөсүнөн, инисинен жана атасынан айрылган ушул үч шейиттин ээси болгон аялдын Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) деген сүйүүсү кандай керемет! Аны жубатуу үчүн барган сахабага берген биринчи суроосу:

- Расулалла, аман-сообу? – болуп, ал суроону кайра-кайра сураган. Андан кийин:

- Мага Аны көрсөткүлө – деген. Алла элчисин көргөндөн кийин:

- Сага шүгүр, йа, Рабби!

Эгер, Аны тирүү көрбөсөм, бул дүйнөдө мени эч нерсе жубата алмак эмес! – деген.

Мындай берилген сүйүүнүн күчүн кийинки хадистерде да эң айкын көрө алабыз. Кадырлуу сахабалар Азирети Пайгамбардан (саллаллоху алейхи васаллам) бир хадис риваят кыларда жаңылыш айтып албайын деп тизелери калтырап, жүздөрү купкуу болуп чыгаар эле. Мисалы, Абдуллах Ибни Масуд”Кооля Рассулуллах» (Расулалла айтты) – деп, хадис риваят кыла баштаганда абдан калтаарып чыкчу. Сахабалардын көбү адам баласынын унутуу сыяктуу кемчиликтерин эске алып, сөздү Алла элчисине таандык кылып сүйлөрдө:”Ушундай, же ушу сыяктуу, ушуга жакын, ушуга окшош» - деп сүйлөшчү.

Анткени Ал ушундай улуу урматтуу Пайгамбар болгондуктан үстүндө элге кутпа окуган (үгүт айткан) курма дарагынын сөңгөгү да Андан айрылганда сыздап ыйлаган. Суусуз калган үммөтүнө Кудайдын кудурети менен салаасынан суу агызган. Даарат алчу идишинен суу ичкендер шыпаа табышкан. Дасторконунда болгондор тамактардын тасбихин угушкан. Андан эстеликке калган чачы менен сакалынын куттуу талдары мечиттердин дубалдарында сакталып, азыркыга чейин”куттуу сакал» аталып үммөтүнө калка болуп келатат.

Ал – Кыяматта махшардын имамы;

Ал – күнөөкөрлөрдүн шапаатчысы;
Ал үммөтү үчүн”үммөтүм, үммөтүм» деп сыздаган (саллаллоху алейхи васаллам);
Лива-уль-хамд туусу Анын колунда;
Бүткүл Пайгамбарлар Анын көлөкөсүндө;
Жаннаттын эшигин ачар алгачкы кол дагы – Анын колу...
Шейх Галиб муну минтип ырга эң сонун кошкон:
Кутпаң окулат түбөлүк ааламдын минбарында,
Өкүмүң орундалат акыреттин сотторунда.
Гүлбаны кудумуң[46] тартылат Алла аршына,
Куттуу ысымдарың эскерилет асманда
Сен Ахмед-у Махмуд-у Мухаммедсиң, улуу урматтуум!
Султансың,Алла Таала жиберген, улуу урматтуум!

Арты кыяматка чейин улана бере турган ашыктар кербени Анын сүйүүсү менен агууда жана мындан кийин да ага бермекчи! Дүйнө менен акыреттин бакты-таалайы, саламаты Аны сүйүү аркылуу гана мүмкүн болот.

Руханий өсүш да сүйүүдөн жаралат. Бирок бир бийик тоого окшош бул сүйүүнүн ошончолук чоң жарлары бар. Бул – жек көрүү. Экөө тең бир жерде... Биз жек көргөн нерсени сүйүштүн ордуна сүйгөн нерселерибизди жек көрүшүбүз керек. Анткени сүйүү алдыңкы орунда турат жана оң канатты түзөт. Ал эми жек көрүү болсо кийин келген нерсе жана сол канатты түзөт. Мусулман – ушул эки канат менен учкан киши.

Биз сүйгөн, же жек көргөн кишилердин ортосунда физиологиялык эч бир айырма жок.. Бирок бирөө нурдан, бирөө кара көөдөн болгондуктан айырмачылыктары асман менен жердей.

Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам) деген сүйүүбүз жана ага карама- каршы болгондорго деген жек көрүүбүз муну билдирет.

Мурунку замандарда мөөрлөргө учкул сөздөрдү жаздыруу адат болгон. Безми аалам Валиде Султан (бир падышанын апасы) Алла Таала бул ааламды Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) сүйүү нуру менен жаратканын баяндоо үчүн мөөрүнө төмөнкүчө жаздырган:

“Мухаббаттан[47] Мухаммед болду пайда,
Мухаммедсиз бир мухаббаттан не пайда?
Жаратылды го бүткүл аалам нуруңан!

20-кылымдын чоң шейхтеринин бири Мухамммед Эсад Эрбилии Расулаллага болгон ышкысынын күйгүзүүчү жалынында жанышын кандай ажайып баяндаган:

Tecellâ-yı cemâlinden habibim nev – bahar ateş!
Gül ateş, bülbül ateş, sünbül ateş. hâk ü hâr ateş!
(Сүйүктүүм, сенин сулуулугуңан чагылып көрүнгөндүктөн сага ашык болгон көктөм – алоо, гүл - алоо, булбул – алоо, байчечек – алоо, топурак да, тикенек да – алоо!)

Şua–ı âfitâbındır, yakan bil –cümle uşşâkı;
Dil ateş, sine ateş, hem dü çeşm–i eşk –bâr ateş!
(Ашыктардын баарын күйгүзгөн – кут чайыган жүзүңдүн күндөй жаркыраган нуру. Андыктан жүрөк – алоо, көңүл – алоо, сүйүүңө ыйлаган ушу эки көз – алоо! ..

Ne mümkün bunca ateşle sehid–i ışkı gasl etmek?
Cesed ateş, kefen ateş, hem âb-ı hoş- güvâr ateş!
(Ушунча алоо менен ашыктык шейитин жууш мүмкүнбү? Дене – алоо, кепин – алоо, шейитти жууй турган мүрөк суу да – алоо!)

Атактуу Фузулий акын”Суу касыйдасында» бул алоолонуп жанууну төмөнкүчө билдирет:

Saçma ey göz eşkden gönlümdeki odlâre su
Kim bu denlû dûtuşan odlâre kılmaz çâre su

(Эй көз, Алланын улуу Пайгамбарына деген сүйүү менен көңүлүмдө алоологон отко жашыңды агызып өчүрбө! Анткени күчтүү ашыктыкка алоолонгон бул отко суу төгүү чара эмес, бул ашыктык очу өчпөйт!)

Âb – gûndur günbed-i devvâr rengi bilmezem
Yâ muhît olmuş gözümden günbed-i devvâre su

(Бирок баары бир көздөрүм Анын ышкысынан ушундай катуу ыйлагандыктан ушул айланган асман суунун түсүндөбү, же көзүмдөн төгүлгөн жаш асманды бүтүндөй каптап кеттиби, билалбаймын, адашып турамын.)

Suya virsün bağbân gül – zârı zahmet çekmesün
Bir gül açılmış yüzün tek virse bin gül-zâre su

(Багбан гүл бакчасын сугарып бекер убара болбосун. Анткени миңдеген гүлбакчасын сугарса да, йа, Расулалла, эч качан сенин жүзүңдөй бир гүл ачылбайт!)

Dest – bûsu arzûsusuyla ölürsem dûstlar
Kûze eylen toprağum sunun anunla yâre su

(Эй, достор! Эгер Азирети Пайгамбардын колун өбүү арманы менен өлө турган болсом, жаткан жеримин топурагынан бир кумара жасап, аны менен улуу сүйүктүүгө суу алпарып бергиле. Мүмкүн ошентип колун сүйүп, шапаатына жетүүм насип болор.)

Hâk-i pâyine yetem dir ömrlerdir muttasıl
Başını daşdan daşa urup gezer âvâre su

(Ал мээрим Пайгамбарынын буту менен баскан ыйык жерлерге жетем дей суу өмүр бою денесин таштан ташка жанчып, мажнундай агууда...)

***

Ислам тарыхынын сахабалар кезинен кийинки эң салтанаттуу доорун кураган Осмон мамлекети – султанынан койчусуна дейре баары Пайгамбар ашкы менен күйүп-жанган бир мамлекет эле. Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) ысымы аталган ар бир учурда куттуу салават жолдоо менен бирге колун жүрөгүнө таяп урмат көрсөтүү, Анын өмүр таржымалы баяндалган ырлар окулганда, бардыгы жапырт тикесинен-тик туруп угуу сыяктуу сый-урмат көрсөтүүнүн эң сонун үлгүлөрүн бул улуу мамлекеттин башындагы падышалар салтка айлантышкан. Нурдуу Мадинадан кат келгенде даарат албаган, келген каттарды өөп, көзүнө сүртпөгөн жана урматтап тикесинен туруп окутпаган бир да Осмон падышасы жок.

Мындан тышкары, Масжиди Набавийди (Пайгамбар мечитин) оңдоо иштеринде адегенде гусул-даарат алып, ар бир ташты бисмилла менен коюшкан осмондуктардын Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) руханиятын иренжитип албайлы деп балкасына кийиз ороп алуулары –тарыхта теңдеши жок адептүүлүк менен урмат көргөзүү үлгүсү.

Ошол эле осмондуктардын доорунда Нурлуу Мадина шаарына баруучу кошуун шаарга кирерден мурун жакын бир жерге түнөп, өздөрүн Мадинанын руханий атмосферасына даярдап, эки ирекет истихара намазын окугандан кийин рухий болгондо гана Расулалланын алдына барышкан. Зыяраттарын орундатып, өз мамлекеттерине кайтарда шыпаа-сооп болсун дешип Мадинанын касиеттүү топурагынан ала келишчү.

Ошондой эле Нурлуу Мадинаны коргоого милдеттендирилген Осмон бийлери өз унаа-арабаларын Пайгамбардын мечитинен алысыраак жерге токтотуп, Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алдына адептүүлүк менен жөө барышкан.

Осмон султандарынын заманын чагылдырган минятьюраларда селделердин учундагы чачпактары шыпыргынын кичинекей бир үлгүсү экенин ким билет? Бул чачпак менен алар Мекке менен Мадинанын шыпыруучулары экенин символикалык түрдө кабыл кылышып, ал куттуу жерлердин шыпырып-тазалоочу кызматкерлердин маяналарын мамлекеттик казынадан эмес, өз чөнтөктөрүнөн төлөшкөн.

Ушундай чексиз адептүүлүккө дагы бир мисал: Султан Ахмед Хан I Пайгамбардын (алейхиссалату вассалам) куттуу таманынын силуэтин селдесинин үстүнө тарттырып, аны эстеген сайын береке алууга аракет кылып, аны ыр саптарына төккөн:

Эмне экен, таажымдай башыма койсом дайым,
Пайгамбарлар султанынын берекелүү аягын.
Ээсидир Пайгамбарлык гүлистан гүлзарынын,
Сүргүн жүзүңдү аягына ал Расулалланын.

Жаангер Явуз Султан Селим Хан болсо, өзүн Расулаллага (саллаллоху алейхи васаллам) жеткире турган бир олуяны дүйнөдөгү бүткүл чен-өлчөмдөрдөн жогору көрүп:

“Ааламга падыша болуу бекер сөз экен,
Бир олуяга пенде болуу өйдө экен!» - деп, Алла жана Расулалла досуна жакындай алуунун маанисин кусалана баяндаган.

Азирети Азиз Махмуд Худайи бул сүйүүнү төмөнкүчө баяндайт:

Кадамың – мээримдүүлүк, жыргал-шаттык, йа, Расулалла!
Келишиң айыктырат ашыктарды, йа, Расулалла!
Худайиге шапаат кылчы, муктажмын, йа, Расулалла!
Ак босогоңо келген бир жардымын, йа, Расулалла!

Азирети Айша (Алла ага ыраазы болсун) Расулалланын нурлуу жүзүн төмөнкүчө сүрөттөйт:

“Зулайкага күнөө коюп, Жусупту көргөндө колдорун кескилеген аялдар, Анын куттуу жамалын көрүшкөндө, жүрөктөрүн кескилешмек!»

Хадис аалымы, мужтахид Азирети Имам Нававий Пайгамбарга ушунчалык окшошкусу келгендиктен, Расулалла дарбызды жарып, же бычак менен кесип жегенин анык билбегендигинен өмүр бою дарбыз жебей өткөн.

Орто Азиядан Балкандарга чейин исламдын нурун, берекесин жан-дүйнөлөргө орноткон улуу олуя Сейийд Ахмед Ясавий 63 жашка келгенде өзүнө символикалык түрдө мүрзө каздырып:

“Мага бул жаштан ашкан соң жер үстүндө өмүр сүрүү туура эмес!» - деп, ибадат-иршад жашоосун Расулалла менен бирдей болуунун натыйжасында калган өмүрүн мүрзөдө өткөргөн.

Имам Малик (Алла ага ыраазы болсун): Расулалланын буту баскан топуракка урмат көрсөтө Нурдуу Мадина шаарында унаага минбей, жөө жүрчү, бут кийим да кийчү эмес. Андан куттуу хадистен суроо берген бир мейман келгенде адегенде даарат алып, селдесин ороп, жагымдуу жыттардан себинип жана бийигирээк бир жерге отургандан кийин гана кабыл алган. Өзүн Алла элчисинин руханий атмосферасына даярдап, Анын куттуу сөздөрүн риваят кыла турганы үчүн накыл эткендиктен өтө адептүү болууга тырышкан. Пайгамбар мечитинде имам болгон кезинде добушун көтөрүп сүйлөбөгөн. Ошол учурдун халифасы Абу Жафар Мансур добушун көтөрүп сүйлөгөндө:

“Эй, халифа! Бул жерде үнүңдү басаңдат! Анткени Алланын”Үнүңөрдү Пайгамбардын үнүнөн жогору чыгарбагыла!» - таризиндеги эскертүүсү сенден да пазилеттүү сахабаларга келген!» – деп эскертет.

Мындан тышкары, Азирети Имам Малик өзүнө зулумдук көрсөткөн Мадина акимин кечирип:

“Расулалланын небереси болгон бул кишиге каршы махшарда акымды сураштан уялдым,» - деген.

Нааби аттуу бир акын бир ажылык сапарында өзү менен бирге бараткан бир пашанын (чини падышадан төмөн болгон чиндин ээси) бутун кайдыгер түрдө Куттуу Мадинаны көздөй сунганын көрүп калат. Бул көрүнүшкө абдан капа болуп, белгилүү бир ырын жаза баштайт.

Кербен таңкы намазды утурлай Куттуу Мадинага жакындап калганда, Нааби жазган ырдын Масжиди Набави мунараларынан окулганын угат:

“Адебиңди сакта,
Алланын сүйүктүүсү,
Азирети Мухаммеддин
Куттуу жайында!
Эй, Наби! Эй, пенделер!
Адеп менен кир буерге!
Таваф кылган периштелер,
Пайгамбарлар өпкөн жерге.

Муну мунарадан уккан акын дароо азанчыны табат да: - Муну кимден, кантип үйрөндүң? - деп сурайт. Азанчы:

- Түндө Алланын элчиси түшүбүздө бизге:

“Үммөтүмөн Нааби аттуу бир акын мени зыярат кылганы келатат. Бул киши мени абдан жакшы көрүп, сүйөт. Бул сүйүүдөн улам аны Мадина мунараларынан өз ыры менен тосуп алгыла!» - деп буюрду. Биз болсо ал буйрукту аткардык.

Нааби дароо эчкире-эчкире ыйлай баштайт. Ыйлабатып мындай дейт:

- Демек, Алланын элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) мага”үммөтүм» деди! Демек, ал мени үммөтүнө кабыл алды!

***

Жансыз нерселер да Ага ашык болуп сүйгөн. Азирети Али (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

“Мен Меккеде Алла элчиси менен бирге жүрчүмүн. Бир күнү Меккенин сыртына чыктык. Жолдогу таш менен дарактар Ага:”Ас-Салату ва-салааму аллейке, йа, Расулаллах!» (Жакшылык, тынчтык, саламатчылык баары сага болсун, йа, Расулалла!) деп салам бере баштады.»

Сулайман Челеби да:

“Бир ажайып нур, Күн аны айланат!» - деп, Анын айланасында асмандагы күн дагы айланарын айтат.

Расулалланын миражга чыкканда асмандагы периштелердин толкундануусун акын Кемал Эдип Күркчүоглу өз ырында төмөнкүчө көркөм сүрөттөйт:

Şeb-i mi’racda simasını seyretti diye,
Kapanır yerlere gök secde-i şükrân olarak…

(Мираж кечесинде Расулалланын жүзүн көрүүдөн алган береке менен Анын даңкын арттыруу максатында Пайгамбардын буту баскан жерге шүгүрчүлүк саждасын кылат!)

Can atar her gece Rûhu’l-Kudüs ihrâma girip,

Harem-i muhterem-i kûyuna mihmân olarak…
(Азирети Жабрайил Азирети Пайгамбардын алдына мейман катары баруу үчүн өтө толкундануу менен ихрамга кирет!)
Bir gören bir daha görsem diye, Allah Allah
Şaşırır aklını ruhsârına hayrân olarak…
(Азирети Пайгамбарды биринчи жолу көргөн Анын гүлдөй жүзүнө айран-таң калып, эсинен танат!”Аллах! Алла!» - деген кыйкыра дагы бир ирет көрүүнү көксөйт!)
Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) – жаратылыштагы жалган сүйүүлөрдү күчөтүп, улуулаган теңирдик сүйүү чагылган борбор. Мусулман баласы Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) алдында Кудайдан коркуп, улуу сезимдерге бөлөнгөн, рухун напсиге таандык бардык нерселерден арылткан убакта Аны менен бирдей болуу жана Анын сүйүүсүнө бөлөнүү жолунда дегенди билдирет. Азирети Мавляна (куддис сиррух):
“Эки дүйнө бир көңүл үчүн жаратылган!”Сен болбосоң, Сен болбосоң, бул ааламды жаратмак эмесмин!» - деген кудсии хадистин маанисин ойло!» - дейт.

## КОРУТУНДУ

Бардык бул айткандарыбыздан чыккан жалпы жана соңку натыйжа төмөнкүчө:
Азирети Пайгамбарыбызга (саллаллоху алейхи васаллам), же Аны аз да болсо эстөөгө данакер болгон ар бир нерсеге канчалык урмат көрсөтүлсө да аз! Анткени ал улуу Пайгамбар”Мутаъаалъ» болгон, тактап айтканда, акыл-кыялгага сыйгыс Алла Таала Азимуш-шаан тарабынан”Хабибим» (сүйүктүүм) деп аталган. Ааламдын улуу Жаратуучусу ага:”Албетте, Алла жана периштелери Пайгамбарга дуба жана салам жолдошот. Эй, момундар! Силер дагы ага дуба жана салам жолдогула!» (Ахзаб: 56) – деп сан жеткис периштелери менен бирге Пайгамбарга көп салават айтарын Куран Керим менен билдирип жатканда, бул улуу Пайгамбардын береке-кутуна жакындоону, Аны акылга, ой чабытына сыйдырууну сөздүн чектелүү мүмкүнчүлүктөрү менен түшүндүрүү мүмкүн эмес. Андыктан мунун чексиз сүкүт кылуудан башка чара жок. Аны сүрөтөөдө тил өтө алсыз, өтө чарасыз. Биздин баяндаганыбыз да”океандан бир оймок суу алынгандай» гана...
Алла элчисинин сүйүүсүнөн башкага көңүл бербей, жапайы бакчалардын жасалма (жалган) гүлдөрүнө алданбагандар кандай бактылуу!
Жан-дилибиз менен Анын руханиятынан пайдаланып, Раббибизге кайталы...
Анын сүйүүсүн бетибизге кармап, Раббибизге жалбаралы...
Ал өткөн замандагы, учурдагы жана болочоктогу бардык макулукка:
Кут болсун!
Береке болсун!
Рахмат болсун!
Эки дүйнөнүн таксыры
Мухаммед Мустафага салават!
Адам-жин Пайгамбары
Мухаммед Мустафага салават!
Куттуу эки жердин[48] имамы
Мухаммед Мустафага салават!
Асан, Үсөндүн таятасы
Мухаммед Мустафага салават!
Йа, Раб! Бизди махшарда ушул ыйманыбыз менен тирилт!

Оомийин!

МЭЭРИМ ПАЙГАМБАРЫНЫН КУРАН МУУЖИЗАЛАРЫ

Алла Таала кулдарын хидаят-туура жолго салуу үчүн, аларга берген кээ бир үстөм сыпаттарга кошумча, ичтеринен өтө өзгөчө жаратылыштагы салих инсандарды жол көрсөткүч кылып милдеттендирген. Мындай салих инсандардын вахий менен коштолгондору – Пайгамбарлар. Үммөттөрүнө үлгү болчу адамгерчиликти көрсөтүп, үйрөтө турган бул куттуу элчилер үч негизги вазыйпа менен милдеттендирилген:

1.Алла Тааланын аяттарын окуп, таратуу;

2.Адамдардын напсилерин агартып, тазалоо;

3.Китеп менен хикметти үйрөтүү. (Жума: 2)

Алла Тааланын адамзатка айрыкча жардамы болгон Пайгамбарларды жиберүүсү бүткүл адамзатты камтый алышы үчүн Азирети Адамдан башталган. Азирети Адам тунгуч инсан, ошондой эле тунгуч Пайгамбар.

Пайгамбарлык милдети жүктөлгөндөр менен аларды тыңдоочулардын арасындагы заман, мезгил узаган сайын теңирдик буйруктарды коомдук өнүгүүгө шайкеш кээ бир өкүмдөр менен толуктап, жаңыдан түшүрүү – Алла Тааланын иштеринен. Бул Азирети Адамдан (алейхисалам) тартып, соңку Пайгамбар Азирети Мухаммедге (саллаллоху алейхи васаллам) чейин уланып келген. Куран Керимде үчөөнүн Пайгамбарлыгы анык болбогон жыйырма сегиз Пайгамбардын ысмы аталуу менен бирге булардын саны жүз жыйырма миңден ашык. Ар коомго хидаят-туура жолго чакырган бирден Пайгамбар жиберилгени исламий чындык. Ансыз туура жолдон чыгып терс жол тутунгандарга айып салуу, жазага тартуу адилеттүүлүккө жатпайт.

Алла Тааланын динин таратуудагы бул өнүгүү соңку Пайгамбар Мухаммед Мустафа (саллаллоху алейхи васаллам) менен аяктаган. Мындан ары бүткүл замандар менен мекендер Ага караштуу болгондуктан Куран Керимдин мазмунунда дүйнө жок болгуча пайда болчу ар бир жагдайга, ар бир маселеге жооп бере турган эрежелердин болушу зарыл. Мына, Курандын маани жагынан теңдешсиз муужизалары менен хикмети дал ушу шарттардан улам пайда болгон.

Ар Пайгамбарда өз доорунун зарылдыгына шайкеш бир далай бөтөнчөлүктөрдүн болгону тарыхый чындык. Азирети Исанын маалында өтүмдүү илим медицина жана эң таасирдүү инсан ар кандай ооруларды айыктырчу дарыгерлер эле. Ошо себептен улам табыптарды да алсыз кыла турган Алла Таала тараптан Исага бир муужиза берилди: өлгөндөрдү тирилтүү! Азирети Мусага көз боочу сыйкырчылардын оозун жаба турган муужиза берилиши да ошол максатты аркалаган.

Ал эми Мухаммед Мустафанын (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарлыгы болсо кыяматка чейинки бардык мезгил менен мейкиндиктерди камтыгандыктан, Ал өзүнөн мурда келген Пайгамбарлардагы болгон үстөмдүктөрдүн бардыгына ээ болуу менен бирге булардын бардыгынан жогорку үстөмдүктө. Муну менен бирге карапайым адамдарга дайыма үлгү болуу зарылдыгынан улам өзүнүн дээрлик бардык иш-аракеттерин көбүнесе пенделик зарылчылыктарга ылайык жүзөгө ашырган.

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) доорунда чечендик, айтыш жана адабиятка өтө чоң назар бөлүнгөн. Калк бул маселеде таанылган кишини барктачу. Муужизалардын максаты – көпчүлүктү арбап, Пайгамбарга багынтуу болгондуктан коомдогу эң күчтүү жана абыройлууларды да баш ийдирүү үчүн болгондуктан Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) бүткүл муужизаларга кошумча жана булардын баарынан үстөм Куран Керим муужизасы керемети берилген. Муужизалар

Пайгамбарлардан пайда болгон экстраординардуу кубулуштар болсо да аларды көпчүлүккө таасир берүү күчтөндүрүлүп Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) таблиг кылуусуна данакер болгон Куран Керимден да теңдешсиз муужиза катары баяндалган. Ошондуктан Кудай Тааладан жиберилген, бирок түбөлүк шамчырак сыяктуу Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) колу менен адамзатка сунулган Куран Керимдин муужизалары буларды түшүнгөн асры саадат кишисинин Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) моюн сунуп багынуусун камсыз кылган негизги фактор болгон. Пайгамбарды өлтүрүү кара нээти менен жолго аттанган Азирети Умар тыңдаган Курандын кыска бир бөлүмү аны жердин бир четинен бул четине чейин көз ачып жумганча жетчү чагылгандын тездигиндей хидаят-туура жолго жеткизүүсү тарыхый мисалы.

Мына ушул себептен улам Азирети Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу манжаларынан оргуштаган суунун агышы, азганакай тамак-аштын берекелүү болуп жүздөгөн кишиге жетиши, дарактардын өсүп турган жеринен топуракты жарып келип Пайгамбардын алдына ийилип:”Ассалоому алейке, йа, Расулаллах!» - деп, Аны урматташы, далысын таяп, кутба окуган курма сөңгөгү анын ордуна жаңы минбар жасалганда, Расулалладан ажыраганына чыдай албай ботосу өлгөн ингендей ыйлоосу сыяктуу сан жеткис муужизаларынын жанында эң чоң муужиза – бул, Куран Керим.

Бул жагдай төмөнкү аят менен бекемделет:”(Каапырлар), Ага”Раббиңен (башка) муужизалар түшүрүлүшү керек эмеспи?» - дешет. Сен аларга мындай де:”Муужизалар бир гана Алла Тааланын алдында. Мен болсобир гана апачык эскертүүчүсүмүн.» (Анкабут: 50)

“Өзүлөрүнө окулуп жаткан Куранды сага түшүргөнүбүз аларга муужиза катары жетпейби? Албетте, ыйман келтирген бир коом үчүн анда мээрим жана ибарат бар.» (Анкабут: 51)

Бул аяттар вахийди биринчи жолу уккан арабдардын өтө катуу таңгалуу ичинде Азирети Пайгамбарыбыздан (саллаллоху алейхи васаллам) далил сурагандан кийин түшүп Курандын эң күчтүү далил жана муужиза экенин көрсөткөн.

Куран Керим Алла Таала тарабынан жиберилген соңку теңирдик китеп.

***

Вахий – Алла Тааланын хидаят-туура жолду көрсөтүүчү буйруктары менен тыюуларын Пайгамбарлары аркылуу адамзатка билдирүүсү. Адамдар өздөрүнүн чектелүү акылы менен түшүнүүгө дарамети жетпеген теңирдик жана акыреттик бул чындыктар Алла Таала тарабынан Пайгамбарларга вахий аркылуу жиберилген. Ошондуктан Куран Керим теңирдик жана акыреттик акыйкаттарды эң толук баяндаган муужизалардын жыйындысы.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) өзүнө вахий келген кезде адамзаттык абалдан чыгып, периште даражасына көтөрүлгөндүктөн, өзүндө бир башкача бөтөнчө үстөмдүктөр пайда болчу:

Куттуу денеси өтө оор болуп кетчү. Мисалы, вахий келген кезде төөнүн үстүндө олтурса, төөсү аны көтөралбай чөгүүгө мажбур калып, турууга тырышса да буттары бүгүлүп, карап турган адамга сынып кетеби деген ой кетчү.

Зайд бин Саабит (Алла ага ыраазы болсун) мындай дейт:

“Бир күнү Алла элчисинин (саллаллоху алейхи васаллам) жанында элем. Жамааттын көптүгүнөн тизелеп отурганбыз. Анын тизеси менин тиземдин үстүндө эле, ошо маалда Ага вахий келе баштады. Бутум сынып кетчүдөй оор боло түштү. Кудай акы, эгер маңдайымдагы Расулалла болбогондо, жаным ооруганынан чыдабай кыйкырып, бутумду тартып алмакмын!»

Кээ бирде вахий түшкөн кезде Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) өтө магдырап, бирок акыл-эстен танбай, ичинен күңгүрөнгөн үндөр чыгып, айланасында аарынын уюгундай добуштар угулуп, күн суук болсо да куттуу маңдайынан тер чыпылдап агар эле.

Исламдан ката издеген кайыр дин аалымдары, чыгыш тануучулар менен каапырлар Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) башынан өткөн мындай абалды эпилепсия оорусу менен түшүндүрүүгө далбас урушат. Бирок вахий түшкөн кезинде көрүнгөн бул абалдын эпилепсия дартына эч бир катышы жок. Анткени:

1. Эпилепсия дарты чалган адам талмадан соң алсызданып, бүт денеси салмактанып ооруйт. Ал эми Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) вахийден кийин эч кандай азап-кайгы тартпастан, кайрадан вахий келгенче сагына күтүп, ал келээри менен болуп көрбөгөндөй кубаныч-шаттыкка бөлөнчү.

2. Вахий келгенде болчу мындай абал дайыма эле кайталанган эмес, кээде Азирети Пайгамбар аны демейдеги абалында кабылдачу.

3. Медицинанын аныктамасы боюнча да эпилепсиялык талма учурунда адам ойлоо жана түшүнүү мүмкүнчүлүгүнөн толук ажырайт, айланасында эмне болуп жатканын аңдап билбейт. Ал эми Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) өзүнө түшкөн вахий аркылуу адамзатка укук, адеп-ахлак, ибадат, Пайгамбарлар баяны жана акыл-насаат сыяктуу көптөгөн маселелердин үлгүлөрүн камтыган Куран аяттарын калкка жеткизген. Андай болсо жакшылап ойлонуш керек, эң кичинекей сүрөсүнө теңдеш сүрө жазуу боюнча бүткүл адамзат менен жин ааламын алсыз калтырган Куран Керим эпилепсия ооруусуна чалдыккан бир инсандын чыгармасы болушу мүмкүнбү?

4. Эпилепсиялык талмасы кармаган учурда адам катуу силкинип, титиреп жыйрылат. Вахий келген кезде Пайгамбарда мындай абалдын болбогону каапырлар жапкан жалаанын төгүндөп турат.

5. Мындан тышкары, эпилепсиясы бар адам ооруган учурда оозуна келгенди сүйлөп, жөөлүйт. Ал эми Азирети Пайгамбарда мындай абалдын байкалбаганы жана ал апкелген Курандын бүткүл адамзатты алсыз калтырганы – ага ишенбей каршы сүйлөгөндөрдүн сөзүн жокко чыгаруучу далилдердин бири.

Эпилепсия ооруусунун айынан жүз миңдеген адамдар дүйнөдөн өткөнү чындык. Бирок булардын арасында Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) сыяктуу кыяматка чейин ушундай терең, бекем дин орноткон эч ким болгон эмес.

Арийне, 1848-жылы сот иштеринде болгондой бир поп Француз илимдер академиясына кайрылып, ал жерден Азирети Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) келген вахий эмес, жөн гана талма ооруусу деген далил кагаз сурайт. Бирок француз аалымдары узак иликтөөлөрдөн соң, Пайгамбардагы бул абалдын эпилепсияга эч бир катышы жок экенин тастыктап беришти. Бардыгы 6666 сүрөдөн турган Куран аяттарынын түшүүсүн эпилепсияга чалдыккан эч бир дене кабылдай албастыгы илимий далилдер менен бекемделген соң поп дооматы четке кагылган.

Вахий – толугу менен теңирдик кубулуш жана ал адамзаттык алсыз абалдардын тышкарысында. Ал – жасалмалуулугу мүмкүн эмес теңирдик кубулуш.

Арийне, Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) адамзатка теңирдик бир белек катары апкелген Куран Керим чексиз өлчөмдө мууживалдарга жык экени көптөгөн өңүттөн далилденүүдө. Төмөндө биз сырын түшүнүүдөн алсыз болгон Келамулланын (Курандын) сырларына байланыштуу бир нече мисалдарды назарыңыздарга сунабыз:

I) Чечендиги жана стили

Курандын муужиза болуусунун эң маанилүү жагын анын чечендиги жана стили түзөт.

Чечендик – бул, мазмунга, максатка, темага жана аудиторияга эң шайкеш сөздөрдү сүйлөө. Куран Керим козгогон бүткүл маселелерде бул эң сонун таризде ишке ашкан.

Куран Керим фасахат[49] жагынан да теңдеши жок китеп. Колдонулган сөздөрүндө, түзүлгөн сүйлөмдөрүндө жана буларды баяндаган маанилерде кымындай да кемчиликти табуу мүмкүн эмес.

Куран Керим тил жагынан да муужиза. Ал мына ушул жактан да ошол доордо чечендик менен фасахатта туу чокуга чыккан арабдардан жана кыяматка чейин келчү бардык адам баласынан жана жиндерден ага окшош бир сөз айтууна талап кылып, алсыратып келет.

Бул боюнча Куран Керимде алгачкы ирет”Тур» сүрөсүнүн 34-аятында минтип айтылган:

“(Аллага шерик кошкондор Куран Алла Тааланын сөзү эмес десе) туура болсо, кана анда, ал сыяктуу бир сөз айтышсын!»

Бул теңирдик сөздөрдүн алдында мушриктер алсыз калганда, Алла Таала алардын алсыздыгын ачыгыраак түрдө баяндоо иретинде төмөнкү аяттардагы шарттарды сунуштаган: Худ сүрөсүнүн 13-аятында:

“Же алар аны (Куранды) өзү ойлоп чыгарган дешеби? Дегин:”Андай болсо силер ошого окшош он сүрө алып келгиле! Эгер айткандарыңар анык болсо, Алладан башканы жардамга чакыра алсаңар, чакыргыла!»

Юнус сүрөсүнүн 38-аятында да:

«Же алар аны (Куранды) өзү ойлоп чыгарган дешеби? Дегин:”Андай болсо силер ошого окшош он сүрө алып келгиле! Эгер айткандарыңар анык болсо, Алладан башканы жардамга чакыра алсаңар, чакыргыла!» - деди.

Алла Таала муну Бакара сүрөсүнүн 23-аятында да кайталайт. Соңку ирет Исра сүрөсүнүн 88-аятында:

«Айт: Адамдар менен жиндер бири-бирине жардамдашып, бул Курандын окшошун келтирүү үчүн бириксе да, ант болсун, баары бир колунан келбейт.» - деп буюрган.

Бул чакырык учурга дейре бүткүл каапырлардын алсыроосу жана жеңилүүсү менен аяктап, алар эч качан Курандын сүрөлөрүнө окшош бир да сүрө келтире алышкан эмес.

Куран Керим сүрөлөрүн окшош чыгарма жазгысы келген Мусайламатуль-Каззаб жана ушуга окшогондор жазган нерселери менен элге күлкү, маскара болгон, жазгандары комедиядан башка эч нерсеге жарабай, тек гана акмакчылыктарын далилдешкен.

Кээ бир сүрөнүн башында:”Алиф, Лам, Мим; Алиф, Лам, Ра; Хаа, Мим; Йа, Син» сыяктуу хуруфи мукаттаа, (бөлүк тамгалар) деп аталган бир нече ариптер бар. Булардын кээ бирлери сүрөнүн бир аятын түзөт.”Муташабих» деп да аталган мындай аяттардын маанисин бир гана Алла Таала билет. Бул маселе боюнча сөзү өтүмдүү кээ бир аалымдар хуруфи мукаттаага байланыштуу төмөндөгүдөй аныктамаларды беришкен:

Алла Таала, бул ариптер менен адамзат жана жиндерге мындай деген:

“Мына, колуңардагы Курандын сөздөрү ушул ариптерден курамтырылган. Канакей, күчүңөр жетсе, силер да окшошун келтиргиле!» - деген мааниде жекеге чакырган.

2. Бул ариптер – өздөрүнөн кийин келе турган темаларга даярдык көрүү жагынан караганда назарларды тартуу үчүн жасалган адабий чеберчилик. Анткени, кээ бир учурда сөздү купуя, аярлуу түрдө баштап, маселени сырдуу ишараттан кийин баяндоо көңүлдөрдү көбүрөөк бурат.

3. Булар үйрөнүлчү нерсе ариптер менен башталарына ишарат кылат. Анткени арабдар Куран түшө баштаганга чейин тамгалардын мындай өзүнчө жеке окуларын билчү эмес. Муну эң алгач Куран Керим үйрөткөн.

Кыскача айтканда, хуруфи мукаттаа – бул, сырлары Алла Таалага гана маалым болуп, бүткүл адамзатты алсыз калтырган Курандын бир мууживасы.

Стилдик өзгөчөлүктөрү

Куран Керим ыр да эмес, кара сөз да эмес. Бирок ырдын да, кара сөздүн да өзгөчөлүктөрүнө ээ бир стили жана бул стилге шайкеш ажайып ыргагы жана ички обону бар. Адам баласы Куран окуган кезде, ошол ички обондун таасирин рухунун түпкүрүндө сезет.

Курандын бир эле сөзүн алдыга жылдыруу, же өзгөртүү анын ыргактуулугун дароо бузат. Биздин замандын аалымдарынын бири урматтуу Мухаммед Хамидуллахтын Курандын ыргактуулугуна байланышкан төмөнкүдөй бир эскермеси бар:

Мусулмандыкты кабыл алган француз бир обончу бир жолукканыбызда мага”Наср» сүрөсүнүн кыраатында”фии диинииллахи афвааж а. Фасаббих...» деп окуунун обон жагынан кулакка жагымдуу эместигин айтты. Мен ага бул аятта”афважа» деп токтолбостугун, бирок”афваажан-в-фасаббих» («н» жана”ф» бири-бирине жалгашып окулат. Бул боюнча”н» арибинен кийин”ф» айтылардан бир аз мурда жумшак бир”в») болуп окуларын түшүндүрдүм. Бул обончу боордошубуз дароо мындай деди:

“Ыйманды жаңылаймын! Бул түшүндүрмөдөн кийин, обон жагынан да Куранга эч бир каршылыгым калбай калды. Анын ыргагы адамзаттык сыпаттардар бийик чен-өлчөмгө ээ. Бул өзүнүн ыргактык үстөмдүгүн көрсөтөт. Мындай кынтыксыз улуу китепке адам баласынын алсыз нерсеси кантип тең келет?!»

Куран Керим бул өзгөчөлүгү менен адамзаттын көңүлүнө абдан күчтүү таасир этип, арабдар аны Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу оозунан тыңшап, топ-тобу менен ыйман келтирген. Бүткүл мушриктер анын теңдешин келтире албагандары себептүү Курандын чечендиги менен фасахатын жан-дүйнөлөрү кабыл кылышкан. Алар Куранды, напсилерине жеңиле, бир жетимге таандык кылуу оор келгендиктен кабыл кылышкан эмес.

Мушриктердин даанышмандарынын бири Валид бин Мугиранын Куранды укканда курулай кежирдик менен каапырлык кылып, аятта айтылгандай:

“Ал сөзсүз ойлонду, өлчөдү. Наалаты болгур, кантип өлчөп-ченеди?! Наалаты болгур, кантип өлчөп-ченеди?! Анан карады, бети-башын тырыштырды. Анан жүз үйрүп, кыйынсына:”Бул (Куран Алланын сөзү эмес, тескерисинче) жалгыз (абалкылардан) жазылып – айтылып келе жаткан бир сыйкыр. Бул жалаң кана адам баласынын сөзү!» (Муддассир: 18-25) – дегенине карабастан жан-дүйнөсүнүн добушуна кулак түргөндө шашкалактап, үрөйү учкан тейде:

“Кудай акы, Мухамедден бир аз мурдараак бир сөз уктум, ал сөз адам баласыныкы да эмес, жиндики да эмес. Бир таттуулугу, көркөмдүүлүгү бар. Тамырын тереңге жайган, жемиши мол дарак өңдүү. Ал сөзсүз түрдө үстөм болот, андан эч ким аша албайт.» -деп, Курандын адам баласы жете алгыс чечендигин жан-дүйнөсү кабылдоого мажбур болгон.

Калктын Куранды тыңдоосуна бөгөт болгон чектен ашкан мушриктер бир нече ирет түндөсү Каабада Куран окуган Азирети Пайгамбарды (саллаллоху алейхи васаллам) жашыруун түрдө бир нече жолу жай гана кызыга тыңшашып, капилет бири-бирине жолугуп калышканда көрүп калса өздөрүн уяткарышып:

“Кокуй, бирөө жарым көрүп койбосун! Ант болсун, эгер эл биздин ушул жагдайыбызды билип койсо маскара болобуз да, мындан кийин эч ким бизди укпай калат! - деп, экинчи ушундай кылбастыктары жөнүндө касам ичишет.

Куран стили бөтөнчө таасирлүү болгондуктан, мушриктер адамдардын Куранды укпашы үчүн ызы-чуу чыгарып, же Курандын окулушуна тыюу салып келишкен.

Курандагы бул ыргактык менен музыка, андагы үн тартибинен, тактап айтканда, тыбыштардын, анын белгилеринин, узун жана кыска муундардын эң шайкеш түрдө тизилүү стилинен улам пайда болот. Куранда бүткүс, түгөнгүс ыргактуулук бар. Көбүнесе бир добуштан кийинкисине өтөөрдө пайда болгон ыргактуулук жүрөктү бөтөнчө сезимге бөлөйт. Маанисин түшүнбөгөндөр да бул теңдешсиз обондун алдында магдырап, жан-дүйнөсү эс мас болот.

***

Курандын стилинде маани жана сөз тең салмактуулугу бар. Ал түшүндүргүсү келген ар бир маанини эң сонун жана күчтүү бир таризде өзгөртүлбөй турган бир кудуретте колдонот. Ушинтип сөз жана маанинин арасындагы тең салмактуулукту”келам» (сүйлөө) сыпатынын жалгыз ээсине таандык кылып курат. Бул маселеде эң күчтүү атактуу адабиятчылар да чексиз алсыз.

Куран Керим аңгеме, үгүт-насаат, тарых, мыйзам чыгаруу, пикир талаш, акырет, бейиш жана тозок сыяктуу маселелерди коркутуучу жана сүйүнчүлөөчү аяттарды маанилеринин күчүнө карай, бөлөк бөлөк стилдик бүтүндүк менен фасахат менен чечендикти да ошол эле тең салмактуулукта сактап, баяндайт. Бул болсо Курандын Алла сөзү экенинин талабы.

Куран Керим бир эле учурда түрдүү мезгил менен мейкиндиктерде жашаган, илимий деңгээлдери ар башка болгон бардык адамдарга, деңгээлдерине жараша сүйлөйт. Түрдүү деңгээлдеги көптөгөнө кишилер жыйналган бир мажилисте Куран аяттары окулганда ошол жерде олтургандардын ар бири өз деңгээлине ылайык (Курандын ыргактуулугу бузулбастан) түрдүү түшүнөт. Бул болсо кулдардын мүмкүнчүлүгү менен күчүнө, жагдайына байланыштуу.

***

Курандын стилинде кээ бир кайталоолор бар, булар аркылуу баса белгилениши талап кылынган чындыктар акыл-эске жана жүрөктөргө бекем орнойт.

Курандын стили акылга, ошондой эле жүрөккө тең салмактуулукту бузбастан сүйлөгөнү үчүн аны окуган киши бейкуттукка жана тынчтыкка бөлөнөт.

Курандын стили Пайгамбарыбыздын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу хадистеринин стилинен абдан айырмаланып турат. Эгер Куран Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) сөзү болгондо, ал бардык жагынан хадистерге окшошушу керек болчу. Мындай окшоштук жок жана болушу мүмкүн эмес. Анткени Алла Тааланын сөзү менен кулдун сөзүнүн арасындагы айырмачылык Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) тарабынан”Жаратуучу менен жаратылгандардын арасындагы айырмачылыктай» экени айтылган. Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) куттуу хадистери адамзат сөздөрүнүн туу чокусунда болсо да чечендиги жана фасахаты жагынан Алла Тааланын сөзү менен салыштырылышы мүмкүн эмес.

Куранды тууроого адамзаттын дарамети жетпегендиктен ал өзүн”ичинде эч бир шек-күмөн болбогон бир китеп» - деп адамзатка таанытат:

“Алиф. Лам. Мим. Ал китеп (Куран): анда эч бир күмөн жок. Ал такыбадарларга жол көрсөтүүчү.» (Бакара: 1-2)

Курандын аяттарында эч бир карама-каршылык, кайчы пикир, же ийри-буйрулук жок. Арийне, аяттарда минтип айтылат:

“Алар дагы эле Куран тууралуу дурустап ойлонушпайбы? Эгер ал Алла Тааладан башка бирөө тарабынан келген болсо, анын ичинен көп карама-каршылыктар табылмак.» (Ниса:82)

“Ант болсун, Биз үгүт алсын деп, бул Куранда адамзат баласына ар түрдүү мисалды келтирдик. Сактансын деп катасыз, арабча Куран түшүрдүк.» (Зумар: 27-28)

Курандын кыяматка дейре өзгөртүлбөй сакталуусу Алла Таала тарабынан кепилдикке алынган. Ал баатыл нерсе аралашып кетүүсү эч мүмкүн болбогон абдан улуу жана даанышман бир китеп. Арийне, аяттарда:

“Албетте, Куранды биз түшүрдүк жана албетте, аны биз коргойбуз.» (Хижр: 9)

“...Сөзсүз ал (Куран) – теңдешсиз китеп. Ага алдынан да, артынан да баатыл келе албайт. Ал Хаким жана Хамид болгон Алла Таала тарабынан түшүрүлгөн.» (Фуссилат: 41-42) - деп айтылат.

***

Куран Керим сөз жана маани, ошондой эле өкүм жагынан бүтүндүккө ээ. Адам баласынын айткан сөздөрү көркөмдүк жана түзүлүшү жагынан ар дайым бирдей болушу мүмкүн эмес, жазган жана сүйлөгөн адамдын жагдайына, сезимине байланыштуу өзгөрөт.

Курандын баяндоосу жана стили болсо, баштан аяк теңдешсиз бир көркөмдүк жана шайкештикке ээ. Аяттардын мазмунундагы маани, өкүм жана кабарлар эзелден түбөлүккө чейин дээрлик бардык нерсени камтыган түрдө толук бир абдан шайкештикте. Бир гана ушуларды аныктоонун өзү эле Куран Керимге адамзаттык кийлигишүү болбогонун, Алла Тааладан келгендигин түшүнүү жетиштүү.

Куран Керим бул өзгөчөлүгүн жер бетине түшкөндөн ушул заманга чейин уланткандай эле мындан кийин да уланта бермекчи. Алла Таала аны ар түрлүү өзгөрүштөрдөн, кемитүүдөн, кошумчалоодон сактайт. Арийне, жетимиш жылы атеизм жана коммунизмдин чеңгээлинде өткөн ислам өлкөлөрүндө Куран окууга жана окутууга тыюу салынса да Куран Алла Тааланын сактоосунда болгондуктан, кымындай да өзгөрүүгө учураган эмес.

## II) Куран Керимдин адамзаттык кийлигишүүлөрдөн аруу болушу

Куран Керимге Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) тарабынан эч бир кийлигишүү болгон эмес. Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) өмүрүндө ушу маселени далилдей турган көптөгөн маанилүү окуялар бар.

Вахийдин кечигүүсү

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бир окуя болгон кезде жооп берүүгө мажбур болгонуна карабастан вахийдин кечиккен кездери болгон эле. Мисалы,”Ифк» окуясы сыяктуу:

Бании Мусталик согушунан кайтып келатып мунафыктар Азирети Айша энебизге намысын булгоочу жийиркеничтүү жалаа жабышат. Бул ушак-айың селге окшоп жайылып, мусулмандардын жүрөктөрү оозуна тыгылган.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) болсо өтө этияттуу түрдө:

«Мен Ал жөнүндө жакшылыктан башка бир нерсеге күбө эмесмин!» - дегенден башка эч нерсе кыла алган эмес.

Маселени текшерип, сахабалары менен акылдашкандан кийин Азирети Айшага:

“Мени уккун, йа, Айша! Сен тууралуу ушунда ушундай сөз уктум. Эгер күнөөсүз болсоң, Алла Таала сени актайт, Ал эми кокус күнөөгө баткан болсоң, Алла Талаадан кечирим тиле!» - деген.

Бул – кайыпты билбеген бир инсандын сөзү. Ал бир гана Алла Таала билдирген кезде билет. Акыры бир айдан соң”Нур» сүрөсү түшүп, Азирети Айша энебиздин ак экени далилденген.

Эгер Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) Куран Керимге кийлигишкенде, эч күтпөстөн өзүнүн сөздөрүн вахийге кошуп, өз сезимине багына иш кылмак.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам) кыбыланын Каабага бурулушун каалачу. Бирок, хижраттын он алтынчы айына чейин күтүүгө мажбур болгон. Анан кийин гана кыбыла Байтул Макдистен Каабага которулду. Алла Таала Расулалланын бул каалоосун кабыл кылып, төмөнкү аятты түшүргөн:

“(Эй, Расулум!) Биз сенин жүзүңдүн көккө карап турганын көрүп турабыз. (Ашыкпа.) Албетте сен ыраазы болгудай бир кыбылага бурабыз. (Мындан кийин) жүзүңдү Масжидил Харам тарапка карат! Кайда болсоңор да жүзүңөрдү ошол жакка караткыла!» (Бакара: 144)

***

Ааламда болуп жаткан бардык окуялар менен кубулуштар Алла Тааланын каалоосуна баш ийип, жүзөгө ашат. Күзгү дарактан түшкөн жалбырактын түшүүшү да Кудайдын каалоосуна көз каранды. Антпесе ааламда хаос башталат. Пайгамбарлардын бүткүл иш-аракеттери да Алла Тааланын каалоосу менен болот. Аятта бул тууралуу төмөнкүчө айтылат:

“Ал өз каалаганындай сүйлөбөйт. Анын сүйлөөсү өзүнө вахий кылынгандан башка нерсе эмес.» (Нажм: 3-4)

Пайгамбарлар өмүрүнүн аягына чейин өзүлөрүнө түшкөн китепке адамдар тарабынан кийлигишүү болгон эмес. Тоорат, Инжил сыяктуу теңирдик китептердеги бардык адамзаттык кийлигишүүлөр Пайгамбарлар кайтыш болгондон кийин ишке ашкан. Ал эми Куран Керим тууралуу Алла Таала бир аятында:

“Албетте, Куранды биз түшүрдүк, анын коргоочусу да албетте, бизбиз.» (Хижр: 9) – деп, аны кыяматка чейин коргой турганына кепилдик берип, адамзаттык кийлигишүүлөрдөн сактап келүүдө.

***

Табук согушунан эч кандай жүйөлүү себепсиз калып калган үч кишинин жагдайы да көңүл бура турган нерсе. Бул үч киши Каб бин Малик, Мурара бин Раби жана Хилал бин Умаййа болчу. Тооболу кабыл кылынганга чейин эл ичине чыгып аралашууларына тыюу салынган. Сахабалар да алар менен карым-катнашты, ал тургай саламдашууну да үзүшкөн. Ошол үч киши өздөрү тууралу аят түшкөнгө чейин күтүүгө мажбур болушкан. Бул күтүү элүү күн менен аяктап, тоболорунун кабыл кылынганын билдирген төмөнкү аят түшкөн:

“(Алла сапардан) кийин калган үч кишинин да (тооболорун кабылдады). Жер жүзү кеңдигине карабай аларга тар келип, абийирлери аларды катуу кыскан эле. Акыры Алладан (Анын азабынан) кайра эле Аллага калкалануудан башка чаралары жок экенин түшүнүштү. Ошондон кийин мурунку калыбына кайра келиш үчүн Алла алардын тообосун кабылдады. Чынында да Алла Таала өтө көп тобо кабыл этүүчү, өтө мээримдүү Зат.» (Тообо: 118)

Эгер Расулалла вахийга кийлигишкенде, элүү күн күтпөй эле өз эрки менен оң, же терс өкүм бермек.

Алла Таала, Куранга адам баласы тарабынан кийлигишүү болбогонун”Хакка» сүрөсүнүн 44-47-аяттарында төмөнкүчө билдирүүдө:

“Эгер Ал (Пайгамбар) кээ бир сөздөрдү ойлоп таап, бизге жалгаса, албетте, андан оң колун (күч-кубатын) алып, анын жан тамырын кесмекпиз, силерден да эч ким буга бөгөт боло алмак эмес!»

Вахийдин Азирети Пайгамбарды эскертүүсү

Вахий да кээ бир кездери Алла элчиси каалабаган шекилде да келүүчү. Кээде куран Пайгамбардын көз карашынын ката болгонун билдирүүчү. Кээде көңүлү келбеген нерсеси да амир этилип, аны орундатууда аз убакыт кечиктирилсе катуураак эскертүү берилчү. Мындай эскертүүлөр мааниси аз, жок делинген маселелер боюнча да болор эле.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам), Зайд бин Харисанин аялы болгон, чоң эжесинин кызы Зейнеп бинти Жахшты, кийинчерээк өзүнүн аялы боло турганын вахий аркылуу билип, бирок ал тууралу көпчүлүк жаман ойлоп калат деп тартынып, ал оюн айтпай жашырган.

Алла Таала да буга карап:

“(Пайгамбарым) Кана Алла Таала ныгмет берген, сен өзүң да жакшылык иштеген пендеге “Аялың менен ажырашпа, Алла Тааладан корк! ” – деп айтып жаткан элең. Алла Таала жарыялай турган нерсени, кишилерден тартынып жашырдың. Чындыгында чын коркууңа ылайык – Алла Таала. Зейд ошол аял менен ажырашкан соң, биз аны сага никеледик да (ушундан баштап мусулмандардын) асырап алган балдары, аялдарынан ажырашкандан кийин (ошол аял менен үйлөнүүнү кааласа) мусулмандарга кыйынчылык болбосун деп. Алла Тааланын амири ушундай ордуна келтирген.» (Ахзаб, 37) - деп, Теңирдик каалоону жашыруунун ката болгонун көрсөтүп, бул каалоону элге билдирүүнү буйрук эткен.

Бала асырап алуу жахилия адаты эле. Бул көркөм аят менен Алла элчисина асырап алган баласы Зайд бин Хариса коё берген (ажырашкан) аялын алуу буйрук этилип, Ислам мыйзамында “теббени”, б.а. бала асырап алуу маселеси жоюлду. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) дагы коштошуу кутбасында:”Бала кимдин төшөгүндө туулса, ошонуку.» – деп буюрган.

“Бир күнү Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) Зейнеп бинт-и Жахштын үйүндө бал шербетин ичип, анын жанында узак убакыт олтуруп калат. Буга таң калган эки аялы Айша менен Хафса өз ара сүйлөшүп алып Азирети Пайгамбардын үстүнө киргенде магафир жыты келгенин айтышат. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) магафир чайнабаганын айтты, бирок”Демек, бал берген аары магафир жептир» – деп, мындан кийин бал шербетин ичпөөгө ант берди. Алла Таала да Пайгамбардын бул ишинин ката экенин билдирип:

“Эй, Пайгамбар! Аялдарыңдын ыраазылыгын алуу үчүн Алла Тааланын сага адал кылган нерсени эмне үчүн өзүңө арам этесиң? Алла Таала өтө мээримдүү, өтө кайрымдуу!» (Тахрим: 1) – деген.

Эгер Куранда адамзат тарабынан бир кийлигишүү болсо, Азирети Пайгамбар (Саллаллоху алейхи васаллам) өз каалоосуна каршы ушу аятты өз сезимине ылайыктап оңдоп коймок.

Алла элчиси (саллаллоху алейхи васаллам), жөн салды шылтоолор менен Табук сапарына катышпаган 80 кишинин шылтоолорун кабылдап, аларга уруксат бергенде төмөндөгү аят менен айып иретинде эскертүү алган:

“Алла Таала сени кечирди. Бирок туура айткандар абдан анык белгилүү болуп, жалган айткандарды билбестен аларга неге уруксат бердиң?» (Тообо: 43)

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) атасынын иниси Абу Талиб үчүн Алла Тааладан кечирим сурайын дегенде эскертүү иретинде:

“Каапыр болуп өлгөндөр тозок тургуну боло турганы аларга анык белгилүү болгондон кийин, тууган болсоң да (Алла Таалага) шерик кошкондор үчүн кечирим суроо Пайгамбарга, мусулмандарга жарашпайт.» (Тообо: 113) аяты түшкөн.

Дагы Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам), мунафыктардын башчысы Абдулла бин Убай бин Салулдун сөөгү чыгарылаар кезде чын ыкластуу жана ишеничтүү уулу Абдулланын кайтпастан өтүнгөнүнө карап, жаназа намазын окуй турган болгондо эскертүү иретинде төмөндөгү аят түшкөн:

“Алардан бирөө өлсө асты жаназа намазын окуба, кабырынын кашында да турба. Анткени алар Алла Таалага, Пайгамбарына каршы болду. Ошентип алар бузуку кейпинде өлдү.» (Тообо: 84)

Жогорудагы аяттар Куран Керимде адамдык кийлигишүүнүн эч качан болбогондугун далилдейт.

Бадр согушунда мусулмандар 70 капырды туткунга алган эле. Пайгамбар туткундарга кандай жаза колдонуу керектиги тууралу сахабалары менен кеңешти. Азирети Умар туткундардын өлтүрүлүшүн, ал эми башкалары барымта алып, бошотууну сунуштайт. Акыры барымта алынып бошотулмак болду. Бул жөнүндө:

“Эч бир Пайгамбар жер жүзүндө душмандарынан үстөм болгонго чейин туткун кармоого тийиш эмес. Силер дүнүйөнүн пайдасын ойлойсуңар. Арийне Алла Таала (силер үчүн) акыретти каалайт. Алла Таала өтө күчтүү, ары кеменгер.» (Анфаал: 67)

“Эгерде, Алла Таала тарабынан мурунтан берилип койгон өкүм болбосо, барымта алгандарыңар үчүн сөзсүз силерге зор азап туш болмок.» (Анфаал: 68) - аяттары түштү.

Бул эскертүү аяттарын түшүнүүнүн себеби: Мусулмандар алсыз болуп турган чакта, туткундарга боштондук бербөө менен каапырлардын күчөшүн басаңдатуу.

Исламдын согуштагы негизги максаты”Илайии калиматуллах», б.а. Алла Тааланын ысымын эң жогору чыгаруу, Исламдын бириктирүү ишенимин жаюу. Максат ушу болгону менен барымта аркылуу туткундарды бошотуу соода сыяктуу көрүнүп, негизги максаттан алыстап кетпешин баяндашат. Башка аяттар сыяктуу бул аяттарда да Куран Керимдин адамдык кийлигишүүдөн таза экендигинин ачык далили.

Аяттын дагы бир башка ой орогон мааниси мындай: Окуянын башында аят түшпөгөндүктөн Пайгамбар (Салллаху алейхи ва саллам), бир мужтехид аяттагы сын, туткундарды бошотуу тууралу берилген өкүмдө болгон. Күчү катуу өкүм (өлтүрүү) алынып ташталып күчү жай өкүмгө (туткундарды бошотуу) пейилденүү бар эле бул окуяда. Алла Таала туткундар тууралу берилген өкүмдө ката кеткендигин билдирүү менен катар ишке ашырылууну кабылдайт. Бул жагдай Пайгамбар менен сахабаларынын көңүлүн тынчтандырды. Ошондуктан бул аятта өзгөчө эскертүү усулу бар экенин көрөбүз.

Кийинки аятта кеткен катанын кечирилгени мындай баяндалат:

“Анда тапкан олжолоруңарды адал, таза кылып жегиле! анан да Алла Тааладан корккула. Арийне, Алла Таала өтө көп жароокер, өзгөчө мээримдүү.» (Анфаал: 69)

Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам), Курайш уруусунун ыйман этпеген кээ бир беделдүү адамдарына Исламды түшүндүрүп жатканда, жанына мурунтан ыйман эткен сокур Абдулла бин Үмм-и Мектум келип, Исламды үйрөтүшүн сурады. Бирок Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) алдындагы кишилерди иренжитип албайын деп ага карабады. Ал дагы суранып туруп алгандан кийин Пайгамбар (саллаллоху алейхи

васаллам) кабагын азыраак чытыды. Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) ушу иши үчүн да теңирдик эскертүү алды.

“Байсынып (сага) муктаж болбогонго келгенде, сен ага көңүл бөлөсүң. Арийне анын тазарып агаруусуна сен жооптуу эмессиң. Бирок Алла Тааладан коркуп жүгүрүп келгенге терс карайсың! Кой (мындан кийин андай кылба); Ушу Куран деген – үгүт. Ким кааласа ошол ойлонуп үгүт алат.» (Абаса: 5-12)

Ушул аяттардагы эскертүүлөр менен сындар, Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) иштеген зелленин себебинен болгон. Ал зелле - Пайгамбарлардын өз эрктери менен иштебей турган кичинекей каталары. Зеллелер Пайгамбарларга Теңирдик каалоо менен бир нече максатка ылайыктуу орундатылат.

Биринчи себеби; Пайгамбарлардын жаннатта боло тургандары Алла Тааланын кепилинде болуу менен бирге, өз алсыздыктарын билүү, өздөрүнүн теңирдик сүймөнчүлүккө бөлөнгөндөрүн сезип, милдеттерин орундоодо сак болуулары үчүн. Чынында да аятта мындай айтылат:

“Албетте өздөрүнө Пайгамбар жиберилген коомдорду да, жиберилген Пайгамбарларды да сөзсүз суракка алабыз. Жана сөзсүз аларга болуп өткөн иштерди толук маалымат менен айтып беребиз. Биз алардан алыс эмеспиз.» (Аъраф: 6-7)

Экинчи себеби; Тандалган кулдардын ушундай эскертүүлөрүнөн улам көңүлдөрү аёолуу болуп, каталарды кылдат карап, Куранда түшүндүрүлгөн кулк-мүнөзгө жетүүлөрү үчүн.

Үчүнчү себеби; Үммөттөрдүн Пайгамбарлар да адам баласы болгонун көрүп, аларды кудай деп ойлобоо үчүн.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) оюнун далма дал келбегенин билгенде, аяттардагы күчтүү, ары катуу эскертүүлөр менен сындардан уятына келип, өкүнүчүн билдирүүчү өз сөздөрү болсо, анда өзү тууралу ушунчалык так аныктамалар бербес эле, б.а. мындай жагдайларда үндөбөй өз айыбын өзү жаппайт беле?

### Вахийдин туюк келүүсү

Вахий кээ кездери Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) мужмал болуп келүүчү. Мужмал: мааниси жабык, аныкталбаганча максаты түшүнүксүз баяндар. Алла Таала тарабынан аныктай турган маалымат келгенче Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) мужмал маселелерге өзүнчө аныктама берүүчү эмес. Төмөндөгү аят бул маселеге мисал боло алат.

«Асмандагы жана жердеги баардык нерсе Алла Таалага таандык. Ичиңердеги нерсени мейли ашкере кылгыла, мейли жашыргыла, Алла Таала силерди ошол нерсе менен эсеп-кысап кылат...» (Бакара: 284)

Ушул аят түшкөндө, көңүлдөрүндө эрктеринен тыш болуп өтүүчү ойлорго да жоопкер болорун ойлоп калган сахабалар:

- Эй, Алла элчиси, эми эмне иштейбиз? Кантип чыдайбыз? - деп сурайт.

Ошондо Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) аларга минтип буюрат:

- Эмне болду? Китеп ээси болгон коом сыяктуу”уктук бирок каршы турдук» деп айтасыңарбы? Силер:

“Уктук, кулдук урдук. Эй, Раббибиз, биздерди жалгооңду сурайбыз. Кайтар жол сага карай!» – деп айткыла!.

Түшкөн аяттын мааниси мужмал болгондуктан өз эрки менен аныктама берген жок. Алсыз абалда сахабаларынан Алла Таалага моюн сунуп, тобокел этүүлөрүн талап этти. Кийинчерээк төмөндөгү аят түштү да мааниси жабык болгон аятка аныктама берилди:

“Алла Таала эч кимге чамасы жетпей турганды жүктөбөйт, ар кимдин иштеген жакшылыгы да, жамандыгы да өзүнө барып тиет. (Силер мындай дуба кылгыла) Раббибиз эгер унутсак же жаңылсак бизди жазага тарта көрбө! Раббибиз, бизге, бизден мурункуларга жүктөлгөндөй оор жүк жүктөбө! Раббибиз, бизге алыбыз жетпей турган жүктөрдү жүктөбө! Бизди кечир, бизди жалга, бизге ырайым жаса! Ээбиз сенсиң. Каапырларга каршы биздерге көмөктөш.» (Бакара: 286)

Сахабалар ушул аятка карап көңүлдөрүнөн өткөн ой тууралу”күчтөрү жеткен чекте» жооптуу боло турганын түшүндү.

Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) аят мужмал болуп турганда аныктоочу бир аят келгенче өзүнчө түшүндүрмө бербөө, Пайгамбарлык акыйкаттын, ары Куран Керимдин Алла Тааладан келгенинин сөзсүз далили. Тескерисинче жагдайда ушундай бир маалымат берилбейт же берилсе маалымат негизсиз, бир адамдын жеке өзүнүн көз карашы менен берген аныктамасы болор эле. Ушундай жагдайлар болбоо Куран Керимдин сырларынын өзгөчө далилдеринин бири.

Хижранын 6-жылында, Хак жолдун терс жолго болгон үстөмдүк себептери ачылып, мусулмандар ушул максат менен Худейбиага карай бара жатканда Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) “Касва” деген төөсү чөгүп калат. Сахабалар төөнү канча жолу Харам жагына айдайын десе да эч натыйжа бербейт: – Касва чарчады го...- дешет.

Ошондо Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):

- Касва чарчабайт. Анын чөгө турган кыялы жок, бирок Абраханын пилдерин токтоткон, Касваны да токтотту, - деп айтты.

Бул Хак Алла Тааладан Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам) берилген ишарат эле, б.а. Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):”Абраханын пилин Алла Таала кандай токтоткон болсо, ушу төөнү да Алла Таала ошондой токтотту!» – дегиси келген. Мекке шаарына чабуул максаты менен же коргоо максаты менен да согушуп кирүүгө Алла Таала тарабынан уруксат берилбегени Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) таза көңүлүнө анык түрдө маалим болгон.

Ошол саатта маселенин акыйкатын терең түшүнө албаган сахабалар көңүлдөрүн чөгөрүп, ачуулана баштады. “Меккеге барууга болбойт” деген чечим, сыртынан караганда мусулмандар үчүн жеңилгендей болуп көрүнгөн эле. Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) сырын толук билбеген теңирдик ишаратка моюн сунуп, сахабасын Мекеге жибербеди.

Жеңил сыяктуу көрүнгөн бул окуяда Азирети Умардын Пайгамбардын буйругуна карабастан сапарды улантуу тууралу айткан оюна Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):

“Мен Расулалламын, Ага каршы бара албайм. Менин жардамчым Алла Таала!» - деп жооп берген.

Дагы ошол кезде мушриктери менен жасалган Худайбия келишим шартындагы чечимдер да Фетих сүрөсү түшкөнгө чейин сыртынан караганда мусулмандарга каршы эле. Бул суроодо маселенин сырлары ары сүйүнчүлөр билдирилди. Келишим шарт боюнча Меккеге кире албай, Мадинага кайткан мусулмандар үчүн кайгыруу, кыйналуу ары жеңилүү деп көрүнгөн күн жеңишке алып баруучу жолдун башы экени билинди.

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) башында аныктоого алы жетпеген ушул мужмал окуя эки жыл ичинде анык болду. Арийне, ошол келишим шарттын аркасы менен пайда болгон жакшылыктуу күндөрдө бир далай адам мусулман болгон. Эки жылдын ичинде мусулман болгондордун саны келишим-шартка кол коюлганга чейинки мусулмандардын санына жеткен.

Куран Керимде ушундай маселеге окшош мисалдар көп кездешет. Курандын мүжизасын жалпы баяндоого аракеттенгендиктен буларга токтоло албадык. Анткени Курандын ар мүжизасынын баяндалуусу бир китептин көлөмүнөн ашып кетет.

***

Алгач вахий келген сайын Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) түшкөн аяттарды унутуп калбайын деп ашыга кайталап, эриндерин тынбай кыбырата берүүчү. Эгер Куран Пайгамбардын өзүнөн чыккан болсо, ушундай иштерди иштейт беле? Алла Таала Аны ушундай аракеттерден тыйып, вахийди коргоону, ары сактоону кепилдеген:

"Ошону (унутуп калбайын деп, али Жебирайил окуп бүтүрбөй) кайталоо үчүн эриндериңди тынбай кыбыратпа! Аны (Куранды көңүлүң ) жыйноо жана сага окутуу биздин милдетибиз..." (Кыямат: 16-19)

"Сага вахий түшкөн саатта келген Куран аятын дароо окуймун деп ашыкпа."Раббым билимимди арттыр!» – де!» (Тааха: 114)

Ушул аяттар Куран Пайгамбардын чыгармасы эместигин, Кудайдын кудурети менен болгондугун далилдейт.

Осмон бин Мазун кайтыш болгондо ансардан бир аял:

- Мен Алла Тааланын сени шарапаты менен мартабага жеткиргенине күбө өтөмүн, - деди.

Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) бул сөздөргө карап:

- Алла Тааланын аны шарапаты менен мартабага жеткиргенин кайдан билесиң? – деп айтып, каза тапкандардын артынан бир гана жакшы кайыр-дуба этүү керек экендигин төмөндөгү сөздөр менен баяндады:

"Ар бир башта бир өлүм болгондой эле ал да апат болду. Жана ал үчүн анын жакшы болушун тилеймин...»

Түптүү ушу маселеде Расулалла (саллаллоху алейхи васаллам) Алла Тааланын алдында өзүнүн алсыздыгын билдирип:

"Мен Расулалла болуп туруп соңумдун, б.а. акыреттеги жагдайымдын кандай болорун билбеймин!» - деген.

Мындан Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) алсыздык менен моюн сунганын көрөбүз. Арийне өз сөзүн күчөтүүнү каалаган адам так сүйлөйт. Ал эми Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) алсыздык менен дуба этет. Кайыпты билбегенин ачык жана анык түрдө билдирген Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) сансыз кайып кабарларын камтыган Куран Керимди өзү жазды деген ой, эч качан эч ким кабылдабай турган ой.

### III) Кайыптан кабар берүүсү

Куран Керим кайып тууралу кабар берүүдө. Ошо берген кабарлары да анын анык муужиза экендигин көрсөтөт.

Куран Керим өткөн замандарды камтыган маалыматтарды акыйкатка шайкеш баяндайт.

Ошол мамлекеттер жөнүндө жетинчи кылымда Меккеде билим жаатында бир уюм же бир жалпы маданияттарды биле турган бир да адам жок эле. Бардык тарыхый маалыматтар соодагерлердин бири бирине карама-каршы айткан аңыз түрүндөгү бир нече Перс жомокторунун деңгээлинен ашкан эмес. Ал эми Куран Керимдеги эски замандарга тиешелүү мамлекеттер тактыгы эч бир адамдын акыл-эс, парасаты менен жазыла турган маалыматтар эмес.

Андай болсо, акылдуу адам ойлонсун! Наадан коомдун ичинен чыккан үммий, б.а. окуу жазууну билбеген адам, теңирдик сырлар булагынан өзөк жалгап оозанбай туруп, Курандын кудуреттүү маанисин негиздөөчүсү боло алат беле? Албетте, жок –деп айтабыз. Бул жагдай да Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) билдирген бүткүл кабарлардын. Алла Таала тарабынан вахий этилгенин көрсөтөт. Бул тууралу аяттарда мындай деп буйрулат:

“(Мухаммед) Ушу сага вахий эткендерибиз кайып кабарларынан. Мариямды кайсынысы колго алып тарбиялайт деп аракет жасалганда, алардын жанында сен жок элең. Жана алар ушу маселе тууралу талашып жатканда да ошол жерде болгон эмес элең.» (Аали Имран: 44)

«Мына ушундай (Жусуп Пайгамбар кыссасы) сага вахий эткендерибиз кайыпка караштуу кабарлардан. Алар (Жусуптун боорлору) биргелешип кастык жасаганда жандарында болгон жоксуң.» (Юсуф: 102)

«Сен мурун китеп окуй албайт элең жана кат да жаза билбейт элең. Эгер мурунтан окуу-жазууң болсо, Алла Тааланы кабылдабагандар күмөндөнөөр эле.» (Анкабут: 48)

“(Эй, Мухаммед) сага ушул Куранды (сүрөсүн) вахий этүү менен кыссаларды (аңгемелерди) эң жакшы түрдө баяндап турабыз. Албетте сен мындан мурун кабарсыз элең!» (Юсуф: 3)

Чынында ошол кездери Ад жана Самуд коомдорунун жер менен жексен болуулары жана Нух топон суусу тууралу аздаган маалымат, бир гана жомок түрүндө бар эле. Ал эми Куран Керим буларды азыркы кездеги тарых билимин философия тарыхы менен шайкеш эң ибараттуу түрдө адамзатка сунуштаган.

Китеп ээси болгон коомдун (христиандар менен жөөттөр) ишеними боюнча асхабы Кахф, б.а. “үңкүр тургундары” үңкүрлөрүндө үч жүз “күн жылы” калган. Куран Керим булардын үч жүз жылга кошумча дагы тогуз жыл калгандарын баяндайт. Ушу тогуз жыл, үч жүз жыл ичиндеги “күн жылы” – менен “ай жылы” арасындагы убакыттын айырмачылыгынан. Көркөм аятта:

“Алар үңкүрлөрүндө үч жүз жыл жана буга кошумча тогуз жыл калды.» (Кахф: 25) – деп айтылган.

Жетинчи кылымда Меккеде ар түрлүү илим арасында чексиз наадандык өкүм сүрүп турган. Мисалы, математикада кошуу жана алуу деген амалдар жок эле. Сандарды асты астына жазуу, “нөл саны” деген түшүнүктөр али жок эле. Сандар тек гана сөздөр менен айтылып жазылчу. Жогорудагы аят түшкөн кезде Мекке калкынын коомдук турмушунда, ошону менен катар арифметикада да чоң сабатсыздык болгонуна карасак, жазууну жана арифметиканы билбеген коом, ары ичинен чыккан үммий Пайгамбар “күн жылы”, менен “ай жылы” арасында мүнөттүк эсепке келип такалчу айырмачылыкты, эсепти кайдан билди. Ушу сыяктуу Куранда акыл менен аңдап таба албай турган бир гана накыл маалыматтарынан туруучу баяндоолор көп кездешет. Бул маалыматтар наадан коомдон, ары кат сабаты жок адамдан кантип чыксын?

Азирети Пайгамбардын (саллаллоху алейхи васаллам) мугалими Алла Тааланын өзү эле. Ошону менен катар теңирдик буйрук боюнча Рухул-Амин да (Жабрайил) Пайгамбарга (Саллаллоху алейхи васаллам) устаз болгон. Жабрайилдин милдети Алла Тааладан алган маалыматтарды, буйруктарды толугу менен Пайгамбарга жеткизүү эле.

***

Куран келечекке байланыштуу кайып кабарларды да берген. Бул кабарлар кези келгенде Куранда билдирилгендей жүзөгө ашып жатат жана да жүзөгө аша берет. Куран эч качан жоголбойт. Ал ар дайым билимдин алдында. Көркөм аятта:

“...Шек-күмөнсүз ал азиз-кудуреттү китеп. Ага алдынан да, артынан да (эч кандай) бекерден болуу – туура эместик келбейт (Курандын эч кайсы тарабынан эч бир китеп же күбөлүк келип аны жокко чыгара албайт, анткени ал) даанышмандык жана мактоо – алкоо Ээси тарабынан түшүрүлгөн.» (Фуссилат: 41-42) – деп айтылат.

Куран өткөнгө жана келечекке байланыштуу кабарларга бай. Баары чындык менен шайкеш келүүдө. Тарыхта дүйнөгө келип, бирок жоюлуп кеткен маданияттар, өлтүрүлгөн Пайгамбарлар менен кошо жок болуп кеткен же кийлигишүүдөн улам өзгөрүлгөн ыйык китептер канча? Бирок Алла Таала бир гана Курандын өзгөрүлбөй толугу менен корголуп, доорлор бою жүрө турганын кабарлап:

“Албетте, Куранды биз түшүрдүк, албетте, аны биз коргойбуз!» (Хижр: 9) – деген жана Курандан эч бир китепке насип болбогон теңирдик колдоо менен түбөлүк боло турганын баяндаган.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) өзүнө вахий түшпөстөн мурун Пайгамбар боло тургандыгы тууралуу кыялданган да эмес эле. Бул чындыкты Алла Таала мындай баяндайт:

“Сен өзүңө китеп түшүрүлө турганын (Пайгамбар болуудан мурун) ойлогон жан эмес элең. Ал Раббыңдын сага деген бир ырайымы...» (Касас: 86)

Динди коргоо жөнүндөгү кепилдик бир гана Алла Таалада.”Ант болсун, эгер кааласак, сөзсүз сага вахий кылган нерсе – Куранды (сенден) кетиребиз, кийин өзүң үчүн (Бизден Куранды кайтарып алуу үчүн) бизге каршы бир да өкүл – коргоочу табалбайсың. Анткени Раббиңдин мээрими менен кана (Куран нематы дилиңде, колуңда түбөлүктүү). Чындыгында, Ал Заттын сага болгон берешен – жоомарттыгы зор.» (Исра: 86-87)

Көркөм аятта өтө анык баяндалгандай Курандын кийлигишип бузулбагандыгынын жалгыз себеби – теңирдик жардамы менен аны коргоо болуп табылгандыгында.

***

Римдиктер менен отко табынуучу Мажүсилер согушуп, Мажүсилер жеңишке ээ болот. Мындан өздөрүнө пайда келтиргиси келген мушриктер мусулмандарга:

“Кана, китеп аркылуу үстөм болобуз дедиңер эле. Мына мажусийлер китеп берилген римдиктерди жеңди,» - деп мусулмандардын ыйманы менен бекемдигин чайпалтууга аракеттенген эле. Алла Таала бул жагдайга карай мушриктерге кайгы, мусулмандарга кубаныч алып келүүчү ушул аяттарды түшүрдү:

«Алиф. Лам. Мим. Рум жеңилди. Эң жакын жерде алар жеңилгенден кийин шашылыш жеңишке жетет. Бир нече жылдын ичинде (3 менен 9 жылдын аралыгында) иш мурун да, кийин да Алла Тааланын эркинде. Ошол күнү момундар Алла Тааланын жардамы менен көңүлдөрү көтөрүлүп кош болушат. Ал сөзсүз үстөм, өзгөчө мээримдүү.» (Рум: 1-5)

Ошол кезде Византия алсыз, күчсүз мамлекет болгондуктан, бирөө да чоң жоготуу менен жеңилген жеңилиштен кийин кайрадан жеңишке ээ болот деп ойлогон эмес эле. Бирок Куран сөздү күчөтүп минтип айткан эле:

“Бул Алла Тааланын убадасы. Алла Таала убадасынан айныбайт, бирок адамдардын көбү ушуну түшүнбөйт!» (Рум: 6)

Акыры Алла Таала убадасын орундатты. Тарыхчылардын жазгандарына шайкеш түрдө тогуз жылга жетпеген убакыттын ичинде римдиктер перстерди жеңди. Римдиктер ушу жеңишке жеткен күнү мусулмандар да Бадр согушунда мушриктерди талкалап жеңишке жетип кубанган эле.

Азирети Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Меккедеги мушриктердин иштеген зулумдуктары ашынганда Жусуп жылдары сыяктуу ачарчылык болушун тилеп дуба кылды. Алла Таала да:

“Демек (Эй, Мухаммед), сен асман ачык (тактап айтканда бардыгына көрүнө турган) түтүндү келтире турган Күн! Ал адамдарды чулгап алат. Бул жан чыдагыс азап.» (Духан: 10-11) - деп буюрду.

Бухарий хадис китептеринде:

“Бир адам көккө караганда ачкалыктан жер менен көк арасын туман сыяктуу көрөт.» - деп айтылат.

Жогорудагы аят мындайча уланат:

«Чынында да азапты бир аз азайтабыз, ошондо силер мурунку калыбыңарга кайра келесиңер. Бирок катуураак кармап урган күндө (кыямат күнү) сөзсүз биз тийиштүү жазаны беребиз.» (Духан: 15-16)

Ушул аяттарда кайып тууралу үч кабар берилет:

Кыйынчылыктардын жеңилдетилиши:

Арийне, мушриктер кургакчылык кездеринде жамгыр жаадыруу үчүн Пайгамбарга келип дуба этүүнү сураганда, Ал кол жайып:

“Эй, Раббибиз! Бизден азапты көтөр. Чынында эми биз ишенебиз!» (Духан: 12) – деп жалынганда Алла Таала дубаларын кабыл алып, жамгыр жаадырган.

Мушриктердин кайрадан амалга өтүп, тузак тарткандары;

Арийне, мушриктер ыйман келтиргендерине байланыштуу берген сөздөрүнөн танып, кайрадан мурунку кейпине түшүп, мусулмандарды жеңүү үчүн Бадр согушун дайындаган эле.

Акыры мушриктерден өч ала тургандыгы билдирилди.

Арийне, Бадр жеңиши күнү теңирдик азап мушриктерди катуу кыйнап, маскара кылган. Ошол күнү алардын атактууларынан жетимиш киши өлүп, дагы жетимиши туткун болгон.

Мурунтан Валид бин Мугира тууралуу:

“Ага аяттарыбыз окулган саатта:”Бул мурунку замандын жомогу го...» – деди. Биз анын мурунуна тамга салып белги коебуз.» (Калем: 15-16) аяттары түшкөн эле.

Бадр күнү Валид мурдунан жараланып, майып болду да бетине өмүр бою теңирдик тамга түштү. Ошол Бадр күнү Камар сүрөсүнүн 45-аятында кошумча билдирилген төмөндөгү теңирдик убада да жүзөгө ашкан.

“Ошол коом жеңилишке учурап, арт жагына бурулуп карабастан качышат!»

Азирети Умар (Алла ага ыраазы болсун) аяттагы акыйкатка байланыштуу мындай деген:

“Бул аят түшкөндө, бул кайсы коом экен?» – деп ойлодум. Бирок бул коомдо кимдер жашай тургандыгын аныктап таба албадым. Анткени, биздер (мусулмандар) күчүбүз жагынан Бадр күнү өтө аз элек. Бирок, кийин Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) Бадр күнү ушу аятты кайталап окуп жатканын көрдүк. Ошол күнү жапжаңы Куран муужизасы жашап жатты.»

***

Алгач момундар Пайгамбарды (саллаллоху алейхи васаллам) мүмкүн болгон коопсуздуктан коргоо үчүн Анын жанында кезек менен күзөттө туруучу. Бирок Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам):

“...Алла Таала сени адамдардан (адамдардан келүүчү зыяндардан) коргойт! ...» (Маида: 67) аяты түшкөндө жанындагы күзөттү токтоткон. Кызыгуу жана махабат менен аны коргоо үчүн таң атканча уктабаган, жанын садага чаап ие турган сахабаларына:

“Эми үйлөрүңөргө баргыла. Анткени мени коргоону Алла Таала өз мойнуна алды,» - деп айтты

Затуррика согушунда Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) бир дарактын түбүнө дем алуу үчүн токтоп, кылычын дарактын бутагына илип койгон эле. Ошол кезде, Алла элчиси жапжалгыз уктап жатканын көргөн бир мушрик дароо бутактагы кылычты ала коюп, Пайгамбардын алдында турду. Ошондо ойгонгон жана эч бир шашпаган Пайгамбарга (саллаллоху алейхи васаллам):

- Менден коркпойсузбу?! – деди да. Ал:

- Жок! – деп жооп кайтарганда, мушрик:

- Азыр колумдан сени ким куткарат? – деди.

Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) да ордунан тура калып:

- Алла Таала куткарат, кылычты ташта! – деп айтты.

Пайгамбардын кайраттуулугу менен айбатынан чочуп кеткен алиги адам шашкалактап, алдастап кылычты таштай салат

Мына ошентип Пайгамбарыбыз (саллаллоху алейхи васаллам) абдан коркунучтуу учурда дагы эң чоң ишеним жана таяныч менен жашаган.

Ушуга окшош бир окуя Хунайн согушунда да болду. Ошол күнү мусулмандар чакчалекей качып кетип, Пайгамбар (саллаллоху алейхи васаллам) калың жоонун ортосунда жалгыз өзү калып калат. Бирок Ал, бул кооптуу жагдайга карабастан атын душмандардын ичине додону көздөй теминип, “Мына ортоңорго келип бердим, колуңардан келгенди кылгыла” дегендей ортого кирип барып, кайраттуу бир үн менен кыйкырык салат:

“Мен чын Пайгамбармын, бул сөзүм жалган эмес. Мен Абдулмуталиптин уулу Абдулланын баласымын.»

Анын ушу чексиз эрдиги менен баатырдыгы алдында алдастап шашкан душмандары эчтеке кылалбайт, зыян да келтире албайт. Алла Таала ушу согушта Улуу Пайгамбарына көзгө көрүнбөгөн аскерлери менен жардам жиберип, душманды өз колу менен кууган эле.

***

Хижраттан кийин ансар мухажирлерди бооруна баскан эле. Ошол себептүү бүткүл мушрик арабдар да түйүлгөн муштумдай болуп биригишкен. Сахабалар алдан күчтөн тайып, туралбай жатканда өздөрүнчө:

“Алла Тааладан башкасынан коркпой тургандай күн келер бекен?» – деп айта баштаганда төмөндөгү аяттар түштү:

«Алла Таала силерден ыйман келтирип изги иш иштегендерге, өздөрүнөн мурункуларды жер жүзүндө кандай үстөм эткен болсо, аларды да үстөм этишине жана алар үчүн таңдап, ыраазы болгон динин бекемдеп бере тургандыгына жана алардын коркунучтарын жоюп, бакубат жашоого жеткизүүгө убада берген....» (Нур: 55)

“Ант болсун, Таураттан кийин Забурда да:”Ааламга менин жакшы кулдарым мураскер болот» – деп жаздык.» (Анбия: 105)

Арийне, кыска мөөнөттөн кийин Ислам аскерлери”илайи калиматуллах», б.а. Алла Тааланын сөзүн үстөм кылуу милдеттерин бүткүл ааламда орундатуу жолунда илгерилеп, ошол доордун эң күчтүү мамлекеттери болгон Византияны тизелетип, Перс империясын да “тарыхка көмгөн.»

***

Кызыл деңиздин толкундарына чөгүп бара жатканда айласын таппай ыйман келтирүүгө мажбур болгон Фараонго Алла Таала:

“Эмиби?! Акыры сен мурда (ушул кезге чейин) моюн сунбаган жана бузуку адамдардан болгон элең го! (б.а. балээ келгенде тартиптүү болуу, аман калгандан кийин кайрадан мурдагы каапырдыгыңды уланткансың! Азыр дагы ошондой кыласың ошондуктан эми сенин ыйман кылууң кабыл болбойт!» (Юнус: 91) – деген далилдер менен корккондогу ыйманын кабыл кылбай мындай деген:

“(Эй, Фараон! ) Мына бүгүн өзүңдөн кийинки адамдарга аят - үлгү болушуң үчүн сенин денеңди куткарабыз. Чындыгында адамдардын көбү Биздин аяттарыбыздан бейкапар (тактап айтканда, алардан үлгү алышпайт).» (Юнус: 92)

Замахшерий бул аятты мындайча ачыктайт:

“Сени деңиздин жээгиндеги бир бурчка ыргытып, денеңди бүтүн бойдон жана бузбай, жылаңач кийимсиз сактап, кылымдар өткөндөн кийин келе тургандарга бир үлгү кылабыз.»

Акыркы жылдардагы изилдөөлөрдө Фараондун денеси жээктен (жүзү кичине койго окшоп) табылган. Азыр ал дене Британия музейинде көргөзмөгө койулуп элге үлгү болууда. Бул чындык, Алла Тааланын Куранда билдирген кыяматка чейин улана турган муужизасы.

## IV) Илимий ачылыштар тууралуу кабар берүү

Куранда илим өнүгүшү жана анын ачылыштарына жол көрсөтүп, жарык берүүчү бир топ аят бар. Булар дагы Курандын келечек, болочокко байланышкан бир ажайып сыры болуп эсептелет.

Албетте Курандын негизги максаты – тавхидди, баарына Алла Тааланын айтканын кабылдатып, адамзатка туура жолду көрсөтүүчү болуу. Арийне, каралган бардык маселелерди ушул негизги максатка ылайык сунуштайт. Ошону менен катар, билим маселелери туурасында адамзатка ибарат (сабак) болуу үчүн берген маалыматтар да толугу менен улуу акыйкатка шайкеш келет. Бул Курандын кыяматка чейин бардык замандар менен мекендерде улана бере турган өзгөчө сыры. Ушул шайкештиктер Курандын көркөм салтанатын кайрадан белгилеп, ортого коюуга данакер болот. Чынында, күн санап өсүп бара жаткан илимий жаңылыктар Куран берген маалыматтарды ырастап, далилдеп келет. Анын мисалы катарында буларды айта алабыз:

### Биология

Адамдын көбөйүү жана эмбрионунун жалгаштырылуу маселесинде Куран, азыркы илим жаңыдан тапкан бир нече так ачылыш маалыматтарын айтат. Алар Хаж сүрөсүнүн 5-чи жана Момундар сүрөсүнүн 12-14-аяттарында эскерилген:

“Эй адамдар! Эгер силер кайра тирилүүдөн күмөндөр болсоңор, анда (карагыла), Биз силердин (атаңар Адамды) топурактан кийин нутфа – бел суудан, кийин уюуган кандан, кийин жаралып бүткөн – бүтпөгөн (инсан келбетине келип бүткөн-бүтпөгөн) бир кесим эттен жараттык. Биз (силерди) Өзүбүз каалаганыбызча – белгилүү мөөнөткө чейин (энеңердин) курсагында калтырып, кийин наристе абалыңарда (жарык дүйнөгө) чыгарабыз, кийин бойго жеткениңерге чейин (да Өзүбүз тарбия кылабыз). Силерден (наристелик, жаштык жылдарында эле) көз жума тургандар да болот, дагы силерден (көп нерсе – билимдерди үйрөнүп) билгенинен кийин эч нерсени билбей калышы үчүн эң төмөн өмүргө (карып-мөгдөп калууга) кайтарыла турган кишилер да болот. (Кайра тирилүүнүн

чын экендигине дагы бир далил мына ушул) - силер бул топуракты кургак - өлүү абалында көрөсүңөр. Анан качан, Биз анын үстүнөн суу – жамгыр жаадырсак, ал аракетке келип көпшүйт жана түрлүү - түмөн көркөм (өсүмдүк) жуптарын өндүрөт». (Хаж:5)

«Адамды Биз топурактын эң асылынан жараттык. Андан соң аны уруктун тамчысына айландырып, өтө ишенимдүү орунга (жатынга) орноштурдук. Андан алиги урукту уюган канга айландырдык. Уюган канды бир кесим этке айландырдык. Бир кесим этке сөөк бүтүрдүк, андан соң сөөккө эт кондурдук, ага жан киргизип башкача жаратылышка айландырдык. Өтө чебер жараткан Эгем эң жакшы Жаратуучу» (Момундар: 12-14).

Адамдын руханий түзүлүшү Алла Тааланы таба ала тургандай шык-жөндөм менен жаралган. Анын физикалык түзүлүшү болсо, Алла Тааланын эң улуу жана таңгаларлык чеберчилиги. Алла Таала бул аяттарда ушул зор чеберчилигине назарларды буруудa. Аяттын башка бир сыры – адамзаттын эч кандай формага ээ болбогон абалдан эң сонун формага ээ болушу.

Адамдын жаратылышына байланыштуу аяттарды баяндоо иретинде Алла Тааланын элчиси (Саллаллоху алейхи васаллам) минтип айтат:

"Ар бириңердин жаралыш ачыткысы эне жатынында нутфа (сперматозоид) катары кырк күн жыйналат. Андан кийинки кырк күндүн ичинде уюуган кан абалына келет. Андан дагы кийинки кырк күндүн ичинде бир кесим этке айланат. Мындан кийин бир периште жиберилет да ал аркылуу Алла Тааланын буйругу менен ага рух (жан) үйлөнөт жана тагдыры жазылат».

Түйүлдүк эне жатынында өткөргөн алгачкы кырк күн хадисте нутфа мөөнөтү катары айтылган. Ошо кезге чейин бир нече дене мүчөлөрүнүн алгачкы белгилери көрүнө баштагандыктан Азирети Пайгамбардын (Саллаллоху алейхи васаллам) айткан"жыйналат» деген баяндамасы чындык менен далма дал келет.

40-менен 80-күндөрдүн ортосундагы"алака» (уюган кан) мөөнөтү, 80-менен 120-күндөрдүн ортосу түйүлдүктүн"кесим эт» мөөнөтү болот. 120-күндө, уруктангандан кийинки төртүнчү айдын башында, ичте жаткан түйүлдүккө бир периште жиберилип рух (жан) үйлөнөт. [50]

Куран жана хадистер берген бул маалыматтар менен модерн биологиянын ушул маселелер боюнча жасаган ачылыштары салыштырылганда, ортосунда толук шайкештик байкалат. Ал эми Куран берген ушул маалыматтар 19-кылымдан мурун жер жүзүнүн эч бир жеринде белгилүү эмес болчу. Куран адамзат баласынын көбөйүшүнө байланыштуу көптөгөн жылдарды талап кылган фактыларды 14 кылым мурун так, таасын баяндаган. Анан бир далай мусулман эмес эмбриологдор ушул фактыны көрүшкөндө Курандын сөзүн ырасташкан. Ошондой илимпоздордун бири – канадалык профессор Проф. Др. Кит Моор (Keith Moore).

Канадалык профессор-доктор Кит Моор эмбриология боюнча жазган чыгармасында, адам баласынын жатындагы өөрчүү этаптарын түшүндүргөндөн кийин, ошол маалыматтарды Курандын аяттары менен салыштырып, илимдин Куран менен шайкеш экенин, керек болсо Куран берген мисалдар жана баяндамалар медицина илиминен дагы жогору даражада экендигин мойнуна алган.

Кит Моор Курандагы"нутфа, алака жана мудга» (сперма, уюган кан жана бир кесим эт) деген сөздөрдүн, тагыраак айтканда, бул үч этаптын баары илимий фактылар менен далма дал келгендигинен башка медицина дүйнөсүнө зор жолбашчы экенин көрсөтөт. Куранда"Нутфа абалы» деп баяндалган этап илимий изилдөөлөрдүн бүткүл мазмунун камтыйт."Алака» этабы илинип турган жана уюган кан сыяктуу абалда. Түйүлдүктүн

бүткүл жашоолук өзгөчөлүктөрү ушул коюуланып калган канда жыйналган.”Мудга» болсо – чайналган эт дегенди билдирет. Түрүнө караганда үстүндө тиштин издери бардай, чайналган бир кесим эт сыяктуу болуп көрүнөт. Бул изилдөөлөрдүн натыйжасында Кит Моор Куран менен Азирети Пайгамбарга таң калып, Курандын 1400 жыл мурунку бул муужизасын (кереметин) толук ишеним менен кабылдаган.

Ушул жана ушундай кабылдоолорду Куран муужиза иретинде мындайча билдирет:

“Өздөрүнө билим берилгендердин, сага Раббыңдан түшүрүлгөнүн ак экендигине жана ал даңазасы улуу Алла Тааланын жолуна сала тургандыгына көздөрү жетет» (Сабаь, 6).

Мындан тышкары, Кит Моор өткөргөн бир конференциясында Курандын эмбриологияга тийиштүү айткан фактыларын төмөнкүчө мойнуна алат:

“Куран менен сүннөт келтирген муужизалар боюнча сиздерге конференция берип атканым үчүн өтө кубанычтамын!

Азыркы күндөгү илим менен технологиянын кечээ жакында эле жасаган ачылыштары мындан 14 кылым мурун уммий (сабатсыз) инсан тарабынан айтылганы мени абдан таң калтырды. Жүргүзгөн бардык изилдөөлөрүм Курандын шексиз, күмөнсүз вахий (Кудай Тааладан келген аян) экенине даана ишендирди».

Жаралышка байланыштуу жогоруда айтылган аяттарга кошумча катары адам баласынын жатында өөрчүү кезиндеги стадиялардын үч бөлөк жерде жүзөгө аша тургандыгы Зумар сүрөсүнүн 6-аятында мындайча билдирилет:

“...(Алла Таала) силерди да энелериңердин курсагында үч кабат караңгылык ичинде түрдүү мөөнөттөрдөн өткөрүп жаратат...»

Биологиялык жактан караганда ушул үч караңгы жердин эмбриондун өөрчүү кезинде биринен экинчисине өтүүчү үч жер экени айтылууда.

***

Америка анатомия илиминин кафедра башчысы профессор др. Маршал Жонсонду дагы Куранда баяндалган жаралуу стадиялары таң калтырып,”мудга» камтыган акыйкат чындыктар назарын өзгөчө бурган.

Бир тиштем эт... Так эле тиштердин тизилишине жараша формага келген абалда. Чайналган бир тиштем эттин үстүндө калган тиш издеринин көрүнүшү сыяктуу.

Мудгада адамдын бардык өзгөчөлүктөрү бар. Бирок, ушу өзгөчөлүктөрдүн кээ бири иштей баштаган, кээ бирлери али иштей элек. Медицина ушул жагдайды түшүндүрө турган ылайыктуу сөз таба ала элек. Мүчөлөрү иштеп жатат дейин десе, иштей электери бар, иштебейт дейин десе, иштеп жаткандары бар. Ал эми Куран муну”белгилүү белгисиз бир чайнам эт» деп сүрөттөп, анын бардык маалыматтарын камтыган бир сөз менен 1400 жылдан ашуун убакыт мурун”түйүндү» чечип койгон.

Мына, Куран берген маалыматтарды оболу кабылдабай, кийин толугу менен кабылдоого мажбур болгон, керек болсо, бир канча жаңы ачылыштарды билген профессор доктор Маршал, акыры төмөндөгүдөй дебей койо алган эмес:

«Ырас, окумуштууларга жол көрсөткүч болгон ушул Куран Алла Таала тарабынан түшүрүлгөн. Кезеги келген сайын анын чындыктары ушинтип бир-бирден ачылып, баарына көрүнөт. Алла Таала буюрган:

“(Куран билдирген чексиз акыйкат, чындыктар жарыяланган) ар кабардын (жана улуу маалыматтардын) жүзөгө аша турган бир заманы (жана жери) бар. Жакында силер да чындыкты билесиңер!» (Анъам: 67) - деген аяты жүзөгө ашат».

***

Илим 17-кылымда микроскоп табыла электен мурда эркектин уругу эненин жатынына так эле адам түрүндө кирет деп түшүнүп, түйүлдүктүн этап этап болуп жаралышын билчү эмес. Бул көз караш 18-кылымдан 19-кылымдын жарымына чейин уланып, илимпоздор адамдын этаптан этапка өтүп жарала тургандыгына жете алган эмес болучу. Бирок, акыркы кездердеги техникалык мүмкүнчүлүктөрдүн өсүшү ушул маселеде жеткиликтүү изилдөөлөрдү жасап, акыры Куран 1400 жыл мурун баяндаган чындыктын босогосуна араң жете алды.

Ушуга карап, бүткүл илимий изилдөөлөр туура натыйжага келип токтогондо, пайда болгон чындык Курандын айтканын тастыктоодон башка нерсе эмес экенин айта алабыз. Кайсы бир мезгилде Куран"Күн айланат» дегенде, күндүн айланбаганын далилдөөгө курулай тырышкан илим, учурда чындыкты аныктап,"Ооба, Күн айланат экен» деп айтууга мажбур болсо, калган башка чындыктар дагы дал ушундай натыйжа менен аяктайт. Бүткүл адамзат келечекте Куранга моюн сунуп, аны кабылдоого мажбур болот.

Ушинтип, Куран барган сайын өсүп-өөрчүгөн биологиялык муужиза сыры менен биздерге жаңыдан белгилүү болгон ушул илимий чындыктарды биология илими али чыга электе он төрт кылым мурунку кабарды берип баяндаган. Бул Курандын улуулугу менен укмуштуулугун көрсөтүүчү далилдердин бири гана.

## Дактилоскопия

Колдун манжаларындагы сызыктарды изилдей турган бул илим манжанын учтарындагы издер өмүр бою өзгөрүлбөй тургандыгын, бир адамдын бармак издери башка адамдардыкына окшобогонун аныктаган. Ошондуктан коопсуздук, мыйзам органдарында эң ишенимдүү далилдөөлөр манжадагы сызыктар аркылуу жасалат. Ушул чындык 19-кылымдын аягы ченинде табылып, элге белгилүү боло баштаган. Ал эми Курани Карим:

"Адам баласы Бизди өзүнүн сөөктөрдү жыйнай албайт деп ойлойбу?! Ырас, Биз анын бармак учтарын дагы жайына келтирүүгө кудуретүүбүз» (Кыямат:3-4) деп айтып, манжа учтарынын ушул өзгөчөлүгүнө далай кылым мурун назар оодарган.

Бир кишинин жүзү башка кишинин жүзүнө окшобогондой эле манжа учтарындагы сызыктар дагы толугу менен түрдүү формаларда иштелип чыгууда. Ушунчалык кичине жана тар жерде ушунчалык назик, кайталанбас бөтөнчө керемет өрнөктөрдүн иштелиши – чексиз бир кудурет менен илимдин ээси болгон жана эң чоңунан кичинесине чейин ар нерсени опоңой жаратып, бүткүл жаралгандарды так бир тартипке багындырып, чеберчилин аткарган Улуу Кудуреттин чыгармасы.

## Дерматология

Таиланд Жайн-Майн Университетинин Медицина Факультетинин деканы профессор др. Тажакет Тажасонго бир медицина конференциясында Куран Керимдеги илимий чындыктар тууралуу айтылганда, анчалык маани бербей:

"Ушуга окшош маалыматтар биздеги Будда дининин ыйык китептеринде да бар», -деген.

Бирок ал айткан сөздүн далили талап кылынгандан кийин изилдеп, өзү айткан маалыматтардын бирин да таба албайт. Ушундан кийин Курандагы баяндамаларды изилдеп, мурдагы айткан сөзүнө өкүнөт. Ушул маселе тууралуу талашкан мусулман окумуштууларынан кечирим суроого мажбур болот.

Тажасон мурунтан териге байланыштуу изилдөөлөр жүргүзүп мындай натыйжаларга жеткен:

«Тери отко күйүп сезим жоголгондо кайрадан ошол сезимди калыбына келтирүү үчүн бир мөөнөт керек, тагыраак айтканда, азап теринин үстү аркылуу өткөндүктөн, тери күйүп отуруп ичиндеги нервдер бузулуп, иштебей калат. Ошондо кыйналуу азабы сезилбейт. Анткени, мээ башкара турган сезүү ишин тери аркылуу башкарат. Башкача айтканда, тери – нервдер милдетин аткаруучу жер болуп эсептелет. Ошондуктан тери күйүп көмүрдөй карайып кеткенде нервдердин милдетин аткара албай калат. Жаңы бир тери кийгизиш керек. Ошондо гана кыйналууну, азапты сезе турган система кайрадан иштей баштайт».

Ушундай илимий ачылышка жеткен Тажасонго төмөндөгү аят көрсөтүлөт:

“Биздин аяттарыбызды танган кишилерди, албетте тозокко киргизебиз. Качан терилери күйүп бүтөөрү менен чыныгы азапты татып көрүүлөрү үчүн ордуна башка терилерди алмаштырабыз. Шексиз Алла Таала өтө үстөм жана кеменгер.» (Ниса: 56).

Тажасон аяттан өтө катуу таасирленип, Куранда адам сөзү эмес экенин мойнуна алат. Мамлекетине кайтканда өткөргөн биринчи конференциясында окуучуларынан беш киши ыйман келтирип, мусулман болот. Акыры өзү да Ар-Риадда өткөрүлгөн сегизинчи медицина конгрессинде ыйман келтирип, кубаныч менен:”Мен да мусулман болдум!» - деп кыйкырган. Андан кийинки өмүрүн Куранга арнаган.

## Сүттүн пайда болушу

Сүттү пайда кылган элементтердин айбанаттардын денесинде пайда болгон жер тууралуу Куран Керимде берилген маалымат азыркы кездеги илимий ачылыштар менен бирдей:

“Айтмакчы. Силер үчүн малда да бир үлгү бар. Малдын курсагындагы каны менен жининин арасынан чыккан ичкенге жагымдуу нагыз сүттөн силерге ичиребиз» (Нахл: 66).

Аяттагы”жин менен кан» деген сөздөр химиянын жана сиңирүү физиологиясынын жеткен ачылыштары аркалуу азыркы кезде эми эми түшүнүктүү болду. Азирети Пайгамбар (Саллаллоху алейхи васаллам) кезиндеги илим ушул тууралуу маалыматтарды билбейт эле. Бул маалыматтар 21-кылымдын алдында араң табылды. Кан айлануу системасы Курандан он кылымга жакын убакыттан кийин окумуштуу Харвей тарабынан ачылган.

Ушул маалыматтарга белги кылган бир аяттын Куранда болушу – Курандын таптакыр адам баласынын сөзү эмес экенин далилдейт.

## Эне сүтү

Бул жерде эне сүтүнө байланыштуу бир чындыкка орун берсек, абдан жакшы болот. Курани Каримде:

“Энелер балдарын толук эки жыл эмизишет...» (Бакара:233)

«Биз адам баласына ата – энелерине кайрымдуу болууну сунуштайбыз. Анткени баланын энесине өтө көп кыйынчылыктар жүктөлгөн. Эмчектен чыгаруу эки жылдын ичинде болот.» (Лукман: 14) - деп айтылып балдарды толук эки жыл эмизүү сунушталат.

Азыркы замандагы өнүккөн медицина илими да эненин баланы эмизиши өзүнүн жана баласынын ден-соолугуна өтө пайдалуу экендигин далилдеген.

Эне сүтү Кудайдын кудуретинен. Андагы баланын жашоосуна керектүү болгон витаминдер, гормондор, коргоочу жана микробдор менен күрөшө турган антимикробдор, ошондой эле эненин кулк-мүнөзүн балага өткөрүүчү касиет бар.

Эне сүтүндө баланын өсүшүнө керектелүүчү протеин, шекер, май, фосфор жана витаминдердин бардыгы наристенин денесине абдан ылайык өлчөмдө жайгаштырылган. Буларды Алла Таала жайгаштырган.

Эне сүтүндө наристенин алгачкы алты айында бардык жугуштуу оорулардан коргой турган иммунитет заттары арбын. Ушундай жана башка себептер менен өзгөчө баланын алгачкы алты айында бир гана эне сүтү менен азыктануу биологиялык жактан эң зарыл нерсе.

Өнүккөн илим боюнча да эмизүү убактысы толук эки жыл. Анткени боордун кан жасашы аркылуу жумушу оор болуп жана калган органдардын ө\рчүү абалында болушу себептүү эне сүтүнө болгон мажбурдуу зарылдык эки жылга уланат. Мындан тышкары, өөрчүүнүн эң маанилүү стадиясында табигый биологиялык заттарга болгон муктаждыктын мөөнөтү эки жыл. Анткени, медицина наристенин алгачкы эки жылдагы өсүшүнүн эң маңыздуу доору экенин так белгилеген.

Ошондой эле, медицина баласын 1-2 жыл эмизген энеде биологиялык жаңылануу болоорун, натыйжада көкүрөк рагынын өтө аз кездешерин, ал эми наристесин эмизбеген энелердин ден-соолугу коркунучта боло турган баяндоодо.

Ушул айтылган пайдалардын баарынын толук жүзөгө ашышы үчүн эмизүү мөөнөтүн эки жылга созуш керек, бул болсо Курандын дагы бир чоң мууджиза-керемети.

Ушуну менен катар, Ниса сүрөсүнүн 23-аятында үйлөнүүгө тыюу салынган аялдардын ичинде”сүт карындаштар» бар, тагыраак айтканда, башканын баласы болуп туруп, бир энеден сүт эмген кыздар да саналат.

Ислам мыйзамы боюнча балалык чактын алгачкы эки жылы ичинде болгон эмизүүлөрдө сүт боордоштугу пайда болот. Эки жылдан кийинки эмизүүлөрдө сүт боордоштугу пайда болбойт. Демек, эки жылдан кийин эне сүтү ошол негизги өзгөчөлүктөрүнүн көбүн жоготот.

Эне сүтү баланын жатында пайда болушу менен бирге пайда болот. Башка бир бала эки жылдын ичинде ушул сүттөн аз гана ичсе да сүт боордоштугу пайда болот. Бул сүт баланын жаралышы менен бирге пайда болгондуктан ошону эмген башка баланын кулк-мүнөзү, сыпаты да ошол жатындан чыккан бала менен бирдей болот. Тагыраак айтканда, бирдей сапаттарга ээ болгон боордоштук пайда болот. Ошол себептен исламда жогоруда айтылган аят аркылуу сүт боордошторунун бири бири менен үйлөнүүлөрү арам кылынган, тыюу салынган. Бир энеден туулган бир туугандар сыяктуу сүт боордоштор дагы махрамият шарттарына[51] баш иет.

Ушул тыюу салуунун азыркы убакыттарда али билинбеген сырларды камтыгандыгында эч кандай шек жок.

Астрономия

Ааламдын эң алгачкы затынын эмне болгону тууралуу илгертен бери бирдалай ойлор, пикирлер айтылган. Бирок бул маселе ушу кезге чейин бир да жолу так аныкталбаган. Ал эми Курандын бул маселеге байланышкан аяттары өзгөчө баалуулукка ээ:

«Асмандар менен Жер бири бирине жабышык эле. Биз экөөнүн арасын ажыраттык, жандуу макулуктардын бардыгын суудан жараттык. Каапырлар ушуну кантип билбейт? Билип туруп эмнеге дагы эле ыйман келтиришпейт?!» (Анбия:30)

«Андан соң (Алла Тааланын эрки менен) асманга жүз бурду. Бул кезде асман булаңгыр бир түтүн гана болуучу!» (Фуссилат:11) деп айтылат.

Азыркы кездеги астро-физиктердин бул тууралуу айткан ой-пикирлери дагы жогорудагы аяттардын мазмунуна шайкеш:

Токио Илим Изилдөө Борборунун башчысы профессор доктор Юшили Козайнга Жердин түзүлүшү тууралуу Курандагы маалыматтар көргөзүлгөндө:

- Бул китеп качан түшкөн? - деп сурайт.

- 1400 жыл мурун - деп жооп берилгенде өтө таң калып, мындай дейт:

«Бул китептин ааламды төбөдөн карап турган китеп экенине эч кандай шек жок. Карагылачы, бардык нерсени ийне-жибине чейин көргөн, ары теңдешсиз тактык, таасындык менен түшүндүргөнүн... Ага жашыруун боло турган эч нерсе жок!»

Профессор Доктор Юшили бир конференциясында Жердеги жана асмандагы башка телолордун пайда болушу тууралуу модерн илим дүйнөсүнүн өтө так ачылыштарга жеткенин айтып жана ошол заттардын туруктуу газ массасы түрүндө турган кезинде жарылуунун натыйжасында пайда болгонун түшүндүрүп жаткан эле. Мына, аны таң калтырган Куран маалыматтары ага так ушул кезде берилген болучу. Куран ошол жарылуу түрүндөгү болмушту”духан» - деп атаган эле, ошол сөз профессорго катуу таасир берген. Анткени ошол кезге чейин илим газ массасынын жарылышынын натыйжасында белгилүү боло баштаган формасын”туман» сөзү менен баяндаган эле. А бирок, туманда муздактык менен суюктук деген өзгөчөлүктөрү болгондуктан”туман» деген сөз ушул чындыкты түшүндүрө албайт эле. Ал эми Куран болсо”духан», тактап айтканда,”түтүн» деп айтуу менен анын толук түрдө сүрөттөп, ошондой эле бар болгон реакцияга жол көрсөткүч болуп, жарылуудагы ысыктык тууралуу да айткан. Ошондуктан Куран илим такалып калган эшикти 1400 жыл мурун эле ачып, адамзатка (алар жаңыдан билген) так маалымат берген. Арийне,, аят ушу муужизаны (кереметти) кандай таасын баяндайт:

“Өздөрүнө илим берилгендердин, сага Раббиңден түшүрүлгөн вахийдин толугу менен чындык экендигине жана ал даңазасы улуу Алла Тааланын жолуна сала тургандыгына көздөрү жетет.» (Сабаь: 6)

Ким билет, балким ушул көркөм аят дагы келечекте түшүнүктүү боло турган дагы башка көптөгөн чындыктардын ачылышына сүйүнчү болоттур!

Профессор др. Юшилиден илимдин кээ бир купуя сырларынын түйүндөрүн эми жаңыдан тапканын, ал эми Куранда булардын мурунтан кандайча кабарлаганы тууралуу сурашканда ал мындай деп жооп берген:

- Бул маалыматтар адам баласынын сөзү болушу мүмкүн эмес! Анткени, биз, илимпоздор, бир эле илимий бир адистикте тереңдей алабыз. Ал эми Куран болсо, бүткүл аалам боюнча маалыматтарды, керек болсо, андан да аркысын камтып, түшүнө албагандарыбызды эң так баяндайт. Ушунчалык кенен сфераны камтыган эң туура, эң так илимий кудуретке эч бир адам баласы ээ эмес! Мындан кийинки илимий өмүрүмдүн багыты Куранды көздөй болот. Мурунку тар алкагымды Куран аркылуу кеңейтемин!»

***

Куранда Жердин тоголок экендигине ишаарат кылган бир далай көркөм аяттар бар. Булардын биринде:

“... Алла Таала түндү күнгө, күндү да түнгө оройт...» (Зумар:5) деп айтылат.

Ушул аятта айтылган”юкаввиру» деген сөз баш сыяктуу тоголок бир нерсенин айланта бир нерсени, мисалы селдени айландырып ороо сыяктуу,”ороо» деген мааниге келет.

Ушул”юкаввиру» деген сөз жер жүзүндө көрүнгөн бир чындыкты сүрөттөйт: өз огунун айланасында айланган Жер Шарынын Күнгө караган бөлүгү жарык, тагыраак айтканда, күндүз болот. Бирок, Жер Шары айлангандыктан жарык болгон бөлүгү дайыма

күндүз болуп тура бербейт. Жер айланган сайын жарык болгон бөлүгү караңгы, ал эми караңгы болгон бөлүгү жарык болот. Дайыма бир калыпта түн күнгө (күндүзгө), ал эми күндүз түнгө айланат. Ушунун өзү жер жүзүнүн тоголок экенин көрсөтөт. Жогорудагы аятта колдонулган"юкаввиру» деген сөз жер жүзүнүн шар сыяктуу тоголок болуп, айланганын баяндайт.

Аалымдар:

"Сен тоолорду көрүп тек гана катып турат, деп ойлоорсуң. Чындыгында алар да кадимки булуттар жылгандай жылышат...» (Намл:88) деген аятты дагы дүйнөнүн айланганына белги кылган аят деп санашат.

Ай менен Күндүн айланышына байланыштуу Ясин сүрөсүнүн 38, 39 жана 40-аяттарында минтип айтылат:

«Күн белгиленген жагына карай жылжып кете берет. Мунун өзү ары азиз жана алим болгон Алла Тааланын иши».

"Биз Айдын да туруучу ордун белгиледик. Карыган курманын куураган ийри бутагындай болуп, анан кайра кайтат».

"Күндүн Айды кууп жетиши, түндүн күндүздү басып өтүшү мүмкүн эмес, ар бири белгилүү жерде сүзүшөт».

7-кылымда Ай менен Күндүн белгилүү бир мейкиндикте айланаары ойго дагы келчү эмес. Алардын кыймылдары тууралуу негизсиз пикирлер көп болчу. Керек болсо, Азирети Пайгамбардын (Саллаллоху алейхи васаллам) уулу Ибрахим кайтыш болгондо Күн тутулган эле. Калк:

"Азирети Пайгамбардын уулу кайтыш болгондуктан Күн тутулду.» - дейт. Пайгамбар (Саллаллоху алейхи васаллам) бул сөздөрдү угуп:

«Ай менен Күн Алла Тааланын бар экенин көрсөтүүчү далилдер болуп саналат. Эч бир адамдын өлүмү үчүн дагы, өмүрү үчүн дагы тутулбайт. Ушундай бир жагдай көрсөңөр, ошол кезде Ай менен Күн ачылганга чейин намаз окугула[52], -дуба кылгыла» (Бухари, Кусуф 1, 15) деп айтат.

Арийне, Алла Тааланын улуулугу менен кудуретине далил болгон Ай менен Күндүн сырлары билинбегендиктен хижрий 3-4-кылымдын атактуу муфассири[53] Таберий, Ясин сүрөсүнүн 38, 39 жана 40 аяттары тууралуу:

«Ички жүзүн так биле албаган ушундай жагдайларда милдетибиз – унчукпоо!» - деген.

Бул өкүм ошол өткөн замандагы адамдардын Ай менен Күндүн белгилүү орбиада айланганы тууралуу түшүнүктөн канчалык алыс болгонун көрсөтөт. Эгер"фалак» (орбита) деген сөз Азирети Пайгамбардын (Саллаллоху алейхи васаллам) доорунда кабылданган бир астрономия терминин билдирген болсо, ушул аяттардын тафсири, жогорудагыдай кыйынчылык туудурбай тургандыгы айдан ачык. Андай болсо, Куранда бир нече кылымдардан кийин гана айкын болуп билине турган"орбита» тууралуу түшүнүктүн сыры жашыруун эле.

Куран Керим мындан башка Ай менен Күндүн бири биринен бөлөк заттар экенин билдирет:

«Алла Тааланын жети кат асманды биринин үстүнө бирин келтирип, кантип жаратканын неге көрбөйсүңөр? Алардын ичинде Айды нур кылып, Күндү шам кылып жараткан!» (Нух/15-16).

"Жети кат асманды төбөңөргө бекем кылып орноттук, жаркырап жанган чырак катары Күндү жараттык» (Наба:12-13).

Аятта Ай"мунир (жарык берүүчү) зат» деп сүрөттөлүп, кайра эле ушул Айдын жаркырактыгы айтууда колдонула турган"нур» деген уңгудан келет. Ал эми Күн болсо бир шам чыракка (сираж), же болбосо абдан жаркырап жанган лампага окшоштурулган.

Бул жерде бир маселеге назар оодаруу керек.

Мухарраф (бузулган, өзгөрьүлгөн) Тоорат Күн менен Айды"жарыктар» деп атап, бирок булардын бирин"чоң», экинчисин"кичине» деп сүрөттөйт. Ал эми Куран Күн менен Айдын бир биринен айырмасы бар экенин айтат. Мындан тышкары, алардын бирдей өлчөмдө жарыкка ээ эмес экенин апачык түрдө белгилейт.

Ошону менен катар, Айдын кыймылындагы этаптар аркылуу убакыттарды белгилеш үчүн адамзаттын пайдасына берилген:

"...Жылдардын санын менен убакыттардын эсебин билишиңер үчүн Айга кээ бир орундарды тагдыр кылуучу (өлчөмүн берүүчү) – Ал. Алла Таала аны жөнү жок жасаган жок, бир чындыкка карай жараткан. Алла Таала аяттарын билген кишилер үчүн түшүндүрүүдө.» (Юнус:5)

Вакеьа сүрөсүнүн 75-76-аяттарында:

"Жылдыздардын турган орундары менен ант кыламын. Билсеңер, мунун өзү чоң ант экени талашсыз.» - деп айтылат.

Аят күчтүү бир ант менен жылдыздардын орундарына назарларды буруууда. Азыркы кездеги физика жана астрофизика адистери"жылдыздардын орундарынын» жылдыздар туулуучу"ак тешиктер» жана өлүп жок болуучу"кара тешиктер» экенин баяндайт.

Ак тешиктер – акыл жетпегендей бир энергия кампасы. Ичинде миллиарддаган жылдыздарды пайда кыла турган энергия бар. Булар галактиканын үрөндөрү сыяктуу.

Ал эми кара тешиктер болсо – жылдыздардын сырдуу мүрзөсү. Бул тешиктер айланасындагы бүткүл материалдык заттарды жана убакытты соруп, жок кылышат.

Аят күчтүү бир ант менен айтып өткөн ушул маселе азыркы кездеги маалыматтардын көмөгү менен ушундай даражада түшүнүктүү болгон. Шексиз, күмөнсүз ушул аят, аныкталышы керек болгон али көптөгөн сырларды камтыйт.

Мүлк сүрөсүнүн 13-аятында минтип айтылат:

"...Көзүңдү асманга буруп карачы, кандайдыр бир кемчилик көрө аласыңбы?»

Асманга чачыратылган жылдыздардын бир сыры адамзатка жол көрсөткүч болушунда жатат:

"Ал (Алла Таала) кургакта жана деңиздин караңгы туңгуюктарында жол табууңар үчүн силерге жылдыздарды жаратып койгон. Биле турган коом үчүн аяттарды ирээти менен баян этик.» (Аньам:97).

"Жол табуу үчүн пайдаланчу белгилер дагы (жаратты). (Адамдар) жылдыз(дар) аркылуу да жол таба алат.» (Нахл:16)

Ааламдагы бүткүл заттарда Кудайдын улуу чеберчилик жана көркөм жайгаштыруу бар. Алардын кыймылдарында кечигүү же ылдамдоо деген болбойт. Араларында жол апааты (авария) сыяктуу эч бир кагылышуу болбойт. Дайыма бир калыпта Кудай түзгөн тең салмактуулукта жүрө беришет. Бул дагы аятта белги кылынган бөтөнчө бир улуулуктун чагылып көрүнүшү.

Ушул эбегейсиз зор жана учу-кыйырсыз системанын жаралышы Улук Жаратуучу үчүн татаал да, кыйын да эмес:

«(Ант болсун), Биз асмандарды, Жерди жана алардын ортосундагыларды алты күндө жараттык. Биз эч кандай чарчап чаалыккан жокпуз.» (Каф:38)

Куранды чечмелеген кээ бир тафсирчилер”алты күн» деген сөздүн маанисин алты доор экенин билдиришүүдө. Азыркы кездеги позитивдүү илим дагы Куран Керимдеги ушу баяндаманы ырастайт. Ал эми Тоорат ушул алты күндү кадимки жыйырма төрт сааттык бир күн катары баалап, жетинчи күн болгон ишемби күнү”Алла Таала дем алды» дейт. Бул түшүндүрүү таризи учурдагы бузулган Тооратттын илимий фактылардан канчалык алыс экенин, ал эми Курандын бүткүл аяттары менен ар убак жана ар жерде кандай зор муужиза-керемет экенин көрсөтөт.

Ушул жерде баяндалган күн жекече убакыт өлчөмү болуп саналат. Адамзаттын түшүнүгүндөгү убакыт катары кабылдабаш керек. Бул убакыттын өлчөмүн бир гана Алла Таала билет. Алла Таала минтип айтат:

“Асмандан жерге чейинки иштердин баарын Алла Таала башкарып турат. Кийин ошол иштер силердин санагыңар боюнча миң жыл болгон бир күндө Алла Тааланын алдына көтөрүлөт.» (Сажда:5)

“Периштелер менен Рух (Жабрайил) көккө өлчөмү (бул дүйнөлүк санак менен) элүү миң жыл болгон бир күндө бир күндө чыгышат.» (Маариж: 4)

Сажда сүрөсүнүн 5-аятында ааламдын айлануусуна байланыштуу бир убакыт, Маариж сүрөсүнүн төртүнчү аятында болсо периштелер менен Жабрайилге (Алейхис-саламга) тиешелүү бир аралыкты камтыган башка бир убакыт тууралуу айтылууда. Тагыраак айтканда, эки убакыт бөлөк бөлөк өлчөмдөрдө жана ортосунда карама каршылык жок.

Ошондуктан минтип айтууга болот, Алла Тааланын алдындагы убакыт деген түшүнүк адамзаттын түшүнүгүндө калыптанган убакыттан таптакыр башкача. Кээ бир тафсирчилер ушул маселе тууралуу мындай деп түшүнүк берет:

“Бул түшүнүктөр салыштыруу иретинде жана бул убакыттын канчалык узун, узак экенин белгилеш үчүн айтылат. Бирок ушул убакыт аралыгы жаралган макулуктар үчүн өтүмдүү. Ал эми Алла Таала үчүн эч кандай убакыт өтүмдүү эмес, Ал убакытка баш ийбейт. Тескерисинче, Ал – бардык макулуктарды убакытка көз каранды кылып койгон Алла Таала. Болбосо, Ал миллиарддаган убакытка сыйбай турган бир миражды сүйүктүү Пайгамбарына бир секунддан да аз убакытта көрсөтүп, кыял менен акыл-эс түшүнө албай турган кудурет. Ал - бүткүл убакыттардан, турак-жайдан жана буларга байланыштуу шарттардан оолак болгон Субхан (бардык кемчиликтерден пак болуу) Зат.

***

Темирдин бир эле электронунун пайда болушу үчүн Күн энергиясынан төрт эсе көп энергия керек экендиги көңүлдөрдүү буруучу чындык. Ошондуктан бул илимдин адистери”темир көктөн түшкөн ажайып зат» деген пикирде.

Ушуга байланыштуу Куран Керимде минтип айтылат:

“Ант болсун, Биз Пайгамбарларыбызды анык далил-кереметтер менен жибердик жана алар менен бирге адам баласынын адилет өмүр сүрүшү үчүн китепти жана мыйзамды жибердик. Ошондой эле темирди түшүрдүк, анда чоң күч жана адамдар үчүн түрдүү пайдалар бар. Бул – Алла Тааланын динине жана Пайгамбарларына кайыпка ишенип жардам бере турган кишилерди белгилеши үчүн! Албетте Алла Таала абдан күчтүү, өтө Кудуреттүү.» (Хадид:25)

Бир конференцияда ушул аятты уккан”Наса Космостук Изилдөөлөр Борборунун» башчысы профессор др. Армес Том таң калат. Конференция учурунда ага:

- Атмосферада кандайдыр бир боштук барбы? - деген суроо берилет.

Ал:

- Жок, атмосферада боштук болуу мүмкүн эмес. Эгер боштук болгондо, ааламдын тең салмактуулугу бузулуп, асмандагы бүткүл өлчөмдөр астын-үстүн болуп кетмек. Натыйжада, космосто бир канча кыйроолор болмок» - дегенде, ага төмөндөгү аят окушат:

«Алар үстүлөрүндөгү асманга карабайбы, аны кандай жасап, кандай жабдыктадык. Анын эч жеринде бир да жарака жок.» (Каф:6)

Адамдардын көкүрөк көзүн ачыш жана ибарат-сабак бериш үчүн түшүрүлгөн ушул аят профессорду ого бешбетер таң калтырып, ага дагы бир суроо берилет.

- Ааламдын чегине жете алдыңызбы?

Ал чарчап-чаалыккан таризде:

- Көп жылдар бою ушул маселе боюнча иштеп жатабыз. Колубуздагы телескоптордун күчү жетишсиз. Алдыбызга дайыма кабатталган туман кейиптенген тоскоолдор чыгат. Ошондуктан пульт менен башкарылуучу телескопторду жасап, космоско жибердик. Бирок, анын натыйжасы мурунку көргөндөрүбүз менен бирдей. Мен ааламдын чегине жетерибизге ишенбеймин. Анткени анын анык чексиз экендигине ишенемин - деп жооп бергенде, ушу жагдайдын да Куранда билдирилгенин көркөм аяттар аркылуу өзүнө көрсөтүшөт:

«Биринин үстүнө бирин көтөрүп, Алла Таала жети кат асманды жаратты. Мээримдөө Алла Тааланын жаратуусунан эч кандай кемчилик таба албайсың. Сен асманга кайра-кайра көз жиберчи, бир жарака көрөр бекенсиң? Дагы экинчи ирет кара, көзүң талып, үмүтүң такыр үзүлөт.» (Мүлк:3-4)

Ушул аяттар окулгандан кийин ынсаптуу илим адамдары каршы сөз айта албай турган бул чындыктардын алдында профессор др. Армес Том апачык түрдө төмөнкү нерсени моюнга алат:

- Мен башынан бери ойлонуп келатам. Куран тууралуу баа берүү өтө кыйын! Чынында эле, азыр абдан таң калып турамын! Ушунча көптөгөн жылдар мурун түшкөн бир китеп кантип астрономиялык маалыматтарды эң так, адамзат баласын эстен тандырар даражада айта алат! 1400 жыл мурунку кишилер эмне кыла алчу, толук маалыматым жок. Бирок ушу маалыматтар – керемет маалыматтар.

Дагы бир аз ойлонгондон кийин адам баласынын бүткүл чыгармаларынан тажрыйба же кыялы менен жазылганын жана сөзсүз түрдө кемчиликтери боло турганын билген профессор сөзүн мындайча аяктайт:

- Бул эч качан адам баласына тиешелүү тажрыйбадан турган баяндама боло албайт!

Биздер илим менен дин бириккен жаңы кылымга кадам койдук десек, түшүнсөк ката болбос. Азыр мен илим жана диндин берген маалыматтар кучакташкан бир заманга келгенибизди сезип турамын!

Албетте, бул чыныгы илим дагы, дин дагы Алла Таала тарабынан келгени жөнүндө эч бир шексиз-күмөнсүз ислам дини экендиги өтө анык.

## Ботаника

“Алла Таала кандай улук! Бардык затты Ал жуп кылып жаратты. Жерден өнүп чыга тургандын барынын, алардын өздөрү билбеген көптөгөн нерселердин бардыгынын жубун Ал жараткан.» (Ясин:36) - деген аят бардык заттардын жуп болуп жаралгандыгын, булардын кээ биринин учурга чейин билингенин жана да алиге чейин билинбеген далай нерселер бар экендигинен кабар берет.

Ырас, учурда мейли жандуу аалам, мейли жансыз ааламда, бир жагынан өтө чоң (макро), экинчи жагынан өтө кичине (микро) системаларда жуп түзүлүш же жуп

функциялар аныкталган. Кыскасы, Куран билдирген чындыктар менен азыркы кездеги илимдин ортосунда эч кандай карама каршылык жок.

Кыскартып айтканда, жалгыздык бир гана Алла Тааланын өзгөчө сапаты болгондуктан, жансыздар, өсүмдүктөр, айбанаттар, жин жана адамзат, иши кылып Кудайдан башканын бардыгы жуп болуп жаралган. Мисалы: оң заряддуу (плюс) токтун терс заряддуу (минус) токко агуусу менен жарык пайда болот. Оң заряддуу булут терс заряддуу булутка кошулат да жамгыр жаайт. Бул Алла Тааланын иши, Анын мыйзамы бүткүл ааламды камтыйт.

Көркөм аят өсүмдүктөрдүн да жуп жубу менен жаралганын билдирет.”Алла Таала ар бир жемиштен жана өздөрүнүн ичинде эки-экиден жуп кылып жараткан» (Рад/3) деген аяты ушул маселени чечмелөөдө. Ошондуктан, бардык өсүмдүктөрдүн гүлдөрүндө аталыгы менен энелиги бар жана аталыгынын энелигин чаңдаштырышы аркылуу жемиштер пайда болот. Ушул уруктандыруу шамал аркылуу ишке ашат. Илим-билим кечээ жакында гана жете алган ушул чындыкты Куран 14 кылым мурун төмөнкүчө билдирген:

“Биз шамалдарды чаңдаштыруучу катары жибердик.» (Хижр:22)

## Геология

Азыркы геология илими тоолордун жер үстүндөгү бөлүгүнүн көлөмүндөй жер астында да пайдубалынын бар экенин ачкан.

«Биз Жер жүзүн төшөк сыяктуу жасабадыкпы? Тоолорду да казык сыяктуу жерге кагып жибербедикпи!» (Набаь:6-7) - деген аяттарда тоолор казыктарга окшоштурулган.

Чатырдын казыктарынын жарымына жакын бөлүгү жерге кагылары белгилүү. Ошол сыяктуу:

“Тоолорду да (Алла Таала) бекем какты!» (Назиат:32) - деген аят менен тоолордун жерге кагылуу экендиги билдирилген.

Азыркы замандагы геология илими боюнча дагы тоолордун ички түзүлүшү казык сыяктуу. Астында ошол казыктарды кармап туруучу тамыр сыяктуу бир катмар бар.

Геологияда тоолордун атмосфера деңизинде сүзгөн Жер Шарынын туруктуу тең салмактуулугун камсыз кылуучу маанилүү элемент экени ушул кылымда гана билинген. Куран болсо ушу чындыкты 14 кылым мурун бирдалай аяттарында баяндаган. Ушу аяттардын биринде минтип айтылат:

“...Силерди силкиндирбесин деп жер жүзүндө дагы туруктуу тоолорду орнотту...» (Лукман:10)

Геофизикада”ысык чекиттер» деп аталган жана дүнүйө жүзүндө 110 чамалуу чоң тоо массалары бар. Булар Жердин сырткы катмарынын кыймылына тоскоол болуп, Жердин абдан терең катмарларынан чыгып, жердин кыртышын жарып чыккандан кийин жер бетинде катып, сырткы катмарды туруктуу кылган жана дүйнөнүн тең салмактуулугун камсыз кылган чоң магма массалары. Аяттарда берилген маалыматтар менен азыркы замандагы илимий өнүгүүлөрдүн ортосунда толук шайкештик бар.

Өткөрүлгөн бир геология конференциясында профессор др. Коунер Араб Жарым Аралынын илгери жашыл аймак болгонун, келечекте кайталануучу муз доору менен бирге келүүчү климаттын чоң өзгөрүшү менен кайрадан жашыл аймакка айлана турганын айтканда, конференцияга катышкан Проф.Др. Абдулмажид аз-Зиндани Пайгамбардын төмөндөгү ыйык хадисин окуп берет:

“Арабстан аймагы кайрадан жашыл аймакка айланмайынча кыямат-кайым жүрбөйт.» (Муслим).

Профессор Др. Коунер, катуу таңгалгандан кийин:

- Бул Азирети Мухамедге бир гана Алла Таала тарабынан билдирилген маалымат - деди. Ушу менен ал Азирети Пайгамбардын чыныгы Пайгамбар экенин кабылдап, мындай дейт:

- Бардык илимий маселелерге чырак болгон кудурет менен кездешип отурамын деп ишенемин. Мен ушул маалыматтардын 1400 жыл мурун Алла Тааладан келгенине ишенемин. Анткени, ушундай сөздөрдү, илим менен технология жок караңгы бир кылымда уммий, окуу, жазууну билбеген бир адамдын сөзү болушу мүмкүн эмес».

***

Жүргүзүлгөн эң акыркы археологиялык изилдөөлөрдө деңиз деңгээлинен төмөн жайгашкан бир канча жердин ичинен эң төмөн болгон жердин мына бул аятта баяндалган жер экени белгиленген:

“Алиф. Лам. Мим.

Римдиктер (арабтар турган аймакка) эң жакын жана деңгээли эң төмөн жерде жеңилди.» (Рум:1-3)

Бул жер – чектен чыккан адеп-ахлаксыздык себептүү астын-үстүн кылынган Содом-Гомора шаарынын жер түбүнө чөгөрүлгөн жер болуп, деңиз деңгээлинен 400 метр ылдыйда.

14 кылым мурун али жер шаарынын географиясы толугу менен аныктала электен мурун Курандын бул жерди”деңгээли эң төмөн» деп баян кылышы – Курандын дагы бир муужизасы. Геология адиси профессор др. Балмар бир семинарында изилдөөчү Абдулмажид аз-Зинданиден ушу маселеге байланыштуу аятты укканда адегенде каршы болгон. Бирок кийин жасаган илимий изилдөөлөрдөн соң минтип айткан:

“Ажайып! Ажайып! Бул китеп өткөн чакты да, ушу кезди да, келечекти да айтууда! Буга эч бир пенденин күчү жетпейт!

Кийинки кездерде ошол профессор Египетте”Геология жаатында Курандын үстөмдүгү деген темада доклад окуйт. Докладдын соңунда:

- Мен Азирети Мухаммед (Саллаллаху Алейхи Васаллам) өмүр сүргөн кылымдын өзгөчөлүктөрүн билбеймин! Бирок анын карапайым өмүр сүргөнүн билемин! Биринчиден ушу жагдайга, экинчиден ичиндеги терең маанилүү маалыматтарга карап, Курандын ошол мезгилге байланыштуу бир маданият чыгармасы боло ала тургандыгын ойлоонун өзү - жаңылыштык! Бул китеп Кудайдан келген китеп! - деген.

Мына, акылы ордунда болгон илим менен бириккен убакта Кудайдын чындыктарын кабылдаштан башка чара жок. Ошондуктан аларга бул чындыктарды чагылдыра турган жаркырак илим күзгүлөрү керек. Албетте, кыяматка чейинки бардык учурларда көптөгөн жаңы ачылыштар боло бермекчи жана Курандын муужизалары илим адамдарын таң калтыра бермекчи:

“Өздөрүнө илим берилгендердин, сага Раббинден түшүрүлгөн вахийдин толугу менен чындык экендигине жана ал даңазасы улуу Алла Тааланын жолуна сала тургандыгына көздөрү жетет!» (Сабаь:6)

## Физика

Азыркы кезде илим-билим жеткен ачылыштар менен өткөрүлгөн тажрыйбалар боюнча жер бетинен көтөрүлгөн сайын абадагы кычкылтек азайып, абанын басымы ар 100 метр сайын 1 градуска төмөндөшү себептүү дем алуу, сүйлөө жана көрүү мүмкүнчүлүктөрү кыйындап, адамдын ээси оой турган абалдардын пайда боло турганын билебиз. Асыресе 20.000 метрден ашканда, атайын аспаптар колдонулбаса, дем ала албай

өлүп калыш дагы мүмкүн. Ошондуктан өтө бийикте өтүүчү сапарларда кислород баллондору колдонулат. Адамзат өткөн жылдарда гана тапкан ушу чындыкка Куран Керим 14 кылым мурун:

«Алла Таала кимди туура жолго салууну кааласа, анын көңүлүн исламга ачат. Кимди адаштырууну кааласа, анын көңүлүн кудум асманга көтөрүлүп бара жаткандай тар жана кууш кылып коёт.» (Аньам:125) деген аяты менен белги кылат.

***

Рахман сүрөсүнүн 19-20-аяттарында:

«Ал эки деңизди жана дарыяны бири – бирине аралашып кошулбай тургандай кылып агызып койду. Алардын араларында бөгөт бар, ошондуктан бири бирине кошулбайт.» - деп айтылган.

Ушул аяттарда билдирилген чындык 20-кылымда билинип, түшүнүктүү болгон Курандын бир муужизасы. Акыркы ачылыштарда эки деңиз кошулган жерде суунун бир-бирине аралашып кетүүсүнө кедерги болгон билинбеген, ары көрүнбөгөн бир парда бар экени аныкталды. Мисалы, Жерортолук деңиздин суусу менен Атлантика океанынын суусу бир-бирине аралашпайт, эки жакта тең негизги өзгөчөлүктөрү сакталуу. Гибралтар кысыгында Кудайдын пардасы бар. Миссисипи жана Янг-Че сыяктуу терең дарыялар да ошондой өзгөчөлүккө ээ. Дарыялардын тузсуз суусу менен деңиздин туздуу суусунун аралашуусу кээ бир кездери гана деңиз жээгинен алыс жактарда пайда болот. Бул азыркы кездерде гана табылып, аныкталган улуу мууЖиза.

Кат-сабатсыз, караңгы бир коомдун ичинен чыккан тамга таанып билбеген инсандын ошол кездерде ушул чындыкты өзүнөн өзү билип айта алышы мүмкүнбү?

Америкалык деңиз изилдөөчү адис, профессор Др. Хейй да узак убакытка созулган илимий изилдөөлөрүнүн натыйжасында төмөнкү фактыларга жеткен:

“Деңиз сууларынын арасында тартылган Теңирдик бир кудурет пардасы бар. Ушул парда эки деңиздин бири-бири менен аралашуусуна бөгөт болот. Муну менен бирге, эки деңиздин сууларынын бир-бирине өтүүсүнө бөгөт болбойт. Бирок бул кошулуу ар эки жактын суусунун өтүүчү жактын химиялык түзүлүшүнө дал келтирилгенден кийин ишке ашат. Тагыраак айтканда, ушул парда өтүшү керек керек болгонду өткөрүп, керек болбогонду өткөрбөс эки жактуу чыпка-сүзгүч сыяктуу. Анткени бүткүл деңиздер менен океандардын сууларынын түрдүү өзгөчөлүктөрү бар. Температурасы менен туздуулугунан ичинде жашаган жандыктардын айырмачылыгына чейин ар бири ар башка ааламды баяндайт.

Профессор Др. Хеийге ушу маселе жөнүндөгү Куран маалыматтары көрсөтүлгөндө, бир далай ынсаптуу окумуштуулар сыяктуу аң-таң калып, оозунан ушу сөздөр чыккан:

- Арийне, мен ушу маалыматтарды Курандан көргөнүмө абдан таң калып олтурам! Бул адамдын сөзү эмес деген ойлоймун. Бул маалыматтар сөзсүз Алла Таала тарабынан келген!

Андан кийин профессор др. Хейй Куранды жана хадистерди бүткүл дитин коюп изилдейт. Курандын вахий туундусу болушу менен бирге, көптөгөн мууЖизаларга толо болгонун көргөндө, төмөндө келтирилген хадистеги акыйкаттын да мууЖиза иретинде ишке ашканын баяндайт.

Алла Тааланын Элчиси (Саллаллоху алейхи васаллам) айтат:

“Бардык Пайгамбарларга адамдар ишене турган бирдалай мууЖизалар берилди. (Бирок берилген мууЖизалар Пайгамбарлардын бул дүйнөдөн кайтышы менен өкүмүн жоготот) Мага Куран берилди. (Куран да кыяматка чейин адамзат менен жиндердин көздөрүнүн алдында эң улуу бир мууЖиза катары Алла Таала тарабынан корголо

тургандыгы себептүү) Өзүнө эң көп ыйман келтирилген Пайгамбар болорумду Алла Тааладан үмүт кыламын!»

Буга кошумча профессор др. Хейй Бенхаки накыл эткен ушул хадистен көп таасир алат:

«Фухуш (жубайынын көзүнө чөп салып, башкалар менен ойноштук кылуу жана напсиге багынуу) бир коомдо көзгө көрүнүп айкын-ачык иштеле баштаганда, б.а. ойноштук сыяктуу жаман жоруктар абдан көбөйгөндө ортону холера оорусу (сыяктуу жугуштуу оорулар) каптайт. Жана мурун көрүнбөгөн оорулар пайда болот".

Профессор Др. Хейй көп таасир алган ушул хадис тууралуу узак изилдөөлөр жүргүзүп, төмөндөгүдөй билдирүү кылат:

"Азыркы кездеги илимий жетишкендиктер да акыркы ушул чекке келип жетти. Мына СПИД! Жыныстык жактан бузулуулардын натыйжасы... Чынында Европа ойноштук менен жыныстык эркиндикти жарыялаган кезде, көптөгөн жугуштуу оору пайда болуп, аты билинбеген бир нече түрлүү микробдор көптөгөн кишилердин өмүрүн алып кетти. Адамды айласыз калтырган канчалаган дарттар пайда болду. Арийне, ушул жагдай ойноштук жана жыныстык катнаш менен оорунун арасындагы байланыш-ибарат ала турган түрдө билдирилген ыйык хадистин күчтүү бир көрүнүшү.

Эми мен, Азирети Пайгамбардын өзүнөн кийинки кылымдарда пайда болуучу окуяларды өтө таасын баалап, кабар берүүсүн кокустук деп ойлобоймун! Анан калса анын кат сабаты жоюлбаганын эске алсак, ушул маалыматтардын берилишинде кол жеткис, ой жеткис кудуреттин бар экени шексиз! Мен да досум, устазым Кит сыяктуу ойлоп, ушундай укмуштуу маалыматтар Кудай аркылуу келгенин кабыл кыламын! Ушул терең чындыктар адамдык кайрат, күч менен жете алуучу чындыктар эмес! Мына мен ушунча көп жылдар бою тырышып изилдеп келе жаткамын, бирок канчалык иштегеним силерге белгилүү... Ушундай улуу ачындыктардын алдында түккө турбас бир иш!»

Генетика

Көркөм аятта:

«Раббиң Адам балдарынын белдеринен урпактарды алып:"Мен Раббиңер эмесминби?» деп, өздөрүнө каршы күбө кылганда, алар:"Чындыгында (Сен Раббибизсиң), биз буга күбөбүз», дегендерин эсте! (Силерден мындай күбөлүк – убада – шертти алуубуз) кыямат күнүндө:"Биз мындан бейкапар элек», дебестигиңер үчүн» (Аъраф:172) - деп айтылган.

Ушу аят адамзат гендеринин өзгөчөлүктөрүнө көңүл бурат. Арийне,, азыркы кездеги илим гендердин, тагыраак айтканда, адамдын бардык өздүк өзгөчөлүктөрүн ичине ала турган бир каталог түрүндө болгон тукумду көчүрүүчү клеткалар тиркелген дептер сыяктуу экенин жана адам баласы урукта клетка түрүндө болгон кезинде алардын өзгөчөлүктөрү ошол гендерде мазмундалганын (ДНКны) билдирет. 3 миллиард адамдын катталуусун сактаган жана алардын бардык өзгөчөлүктөрүн камтыган гендердин көлөм жагынан бир сантиметр кубдан (1 см 3 ) ашпаганын, оймоктой гана жерге сыя тургандыгын баяндайт.

Ушундай илимий чындыкты, тагыраак айтканда, Кудайдын компьютери болгон ДНКны мындан 14 кылым мурун сабатсыз бир инсандын өзүнөн өзү айта ала турганын кайсы киши кабыл кылат?

Гигиена

Куранда башка маселелер менен катар гигиена жагынан да мааниси зор болгон кийим-кечек кийүү, анын тазалыгы, жетиштүү эс алуу, жакшы жана өлчөмү менен тамактануу, жаман жана чириген азыктарды жебөө сыяктуу маселелерге көңүл бурулат.

Жей турган жашылча-жемиштер менен алардын пайдалары айтылып, жакшы, жаман ичимдиктер тууралуу маалымат берилген жана мас кылуучу ичимдиктерге тыюу салган. Азыктануу аркылуу дарылоо жана жалпы ден-соолук эрежелеринин бири болгон өлүктөрдүн көмүлүшү да Куранда эскерилген.

Көп да, аз да эмес, орточо тамактануу буйрук кылган Куран (Араф/31) медицинанын жартысын камтып, аягы суюктукка тыюу салуу менен жыныстык оорулардын алдын алып, кийинки муундардын материалдык жана рухий түрдө корголушун камсыз кылган. Денеге олуттуу зыян берүүчү өлүк, кан жана чочконун этин жегенге тыюу салган. Тулку-бой, ооз тазалыгы, даарат, намаз жана орозонун рухий пайдалары менен бирге материалдык пайдаларын да жокко чыгарыш мүмкүн эмес.

Бул мисал иретинде айтылган маселелер гана. Негизи, Куранда көптөгөн сырдуу темаларга жол көрсөткүч болуучу жүздөгөн аяттар бар. Бул аяттардын маанилери билим жана илим тармактары өскөн сайын билинүүдө. Ошол себептүү”Курандын эң чоң тафсирчиси (чечмелөөчүсү) – бул убакыт» деген маңыздуу сөз бар.

Ушундай чексиз көркөмдүүлүк жана чечендикке ээ болгон адабий ыкма аркылуу, ичинде эч бир карама каршылык жана күмөн болбогон кыяматка чейин жүзөгө аша турган көптөгөн окуялар тууралуу кабар берген бүткүл адамзат менен жиндер ааламын жекеме жекеге чакырса да жөнөкөй эң кыска сүрөсүнүн теңдешин таба албаган жана табууга мүмкүн эмес китеп караңгы коомдо өскөн сабатсыз инсандын сөзү болгон деп айтыш – эч кандай акылга, логикага туура келбейт.

***

Куран жана сүннөт ар доордо билим менен илим тармактарына жол көрсөтүүчү болуп келет. Куран менен сүннөт так чечимин берип койгон кээ бир маселелерде билим, алардын даражасына жете албагандыктан”болушу мүмкүн» деп айтышууда. Убакыт илгерилеген сайын бул”болушу мүмкүн» деп эсептелген нерселер чындыкка айланып, Курандын улуулугун көрсөтүүдө. Жогоруда көркөм аяттардан мисал айттык, эми ыйык хадистерден бир-эки мисал келтирелик. Алла Тааланын Элчиси (Саллаллоху алейхи васаллам) мынтип айтат:

«Табагыңарга чымын түшүп кетсе, аны оболу бир жолу батыргандан кийин чыгаргыла! Анткени чымындын бир канатында оору, экинчи канатында ошол оорунун дарысы жана эми бар». [54]

Чымындын денесине кирген нерселердин арасында микробдор бар. Ошол себептүү денесинде антимикробдук заттар пайда болот. Бул заттар чымындын микробдорун жок кылуучу күчкө ээ. Ошондуктан чымын тамакка түшсө, микробду жоготуучу антимикробдук заттардын пайда болушу үчүн чымынды тамакка бир батырып чыгаруу абзел.

Алла Тааланын Пайгамбары (Саллаллоху алейхи васаллам) абдан зарыл болуп турган кезде идиштеги тамакты же сууну төкпөй пайдаланууну сунуштаган. Биздин кезге чейин чымындын микроб ташыры билингени менен өзүндө ошол микробду жок кылуучу заттын бар экени билинген эмес. Бирок бул чындык азыркы заманда гана Пайгамбардын муужизасы катары көрүнгөн.

Азирети Пайгамбар (Саллаллоху алейхи васаллам) башка бир ыйык хадисинде мындай дейт:

«Эгерде ит бир идишти жалап койсо, адамдар аны колдонуудан мурун майда, таза топурак менен сүртүп, суу менен жети жолу жууп-чайкашы керек.»

Ушул ыйык хадисте иттин оозунун ыпластыгын жана ал ыпластыктан тазаланууда таза топурактын мааниси камтылган.

Илим жаңыдан тапкан ушул чындыктарды сүннөт 1400 жыл мурун кабарлаган.

Илимий жетишкендиктердин жыйнагы болгон энциклопедиялар жыл сайын кошумча нускалар чыгаруу менен өзгөргөн илим чындыктарын жаңыдан басып, өз кемчиликтерин түзөтүүдө. Ал эми Куран 1400 жылдан бери сөз эмес бир дагы арибин өзгүртүүгө мажбур болбостон кыяматка чейин уланат. Анткени Алла Таала китебинде:

«...Чындыгында, ал ыйык, касиеттүү китеп. Аны өткөн чакта дагы, келечекте дагы жокко чыгара турган эч нерсе жок! Ал сөзсүз даана, мактоого өтө ылайыктуу болгон Алла Таала тарабынан түшүрүлгөн.» (Фуссилат:41-42) - деп айтат.

***

Американалык профессор др. Жоли Сентондун Куранды моюнга алышы көңүл бурарлык окуя. Сентон христиандыктын бузулган китебиндеги сандырак ойлор себептүү динден сууп кеткен болчу. Ал тек гана батыш ааламындагы диндин маскаралыгынан кабардар болгону үчүн адегенде Куранга сын көзкараш менен жакындаган, бирок ага каршы келалбас так жана айкын чындыктар менен кездешкенде абдан таң калып мындай деген:

«Бул дин (ислам) илимге жол көрсөтүүчү болуп, өтө ийгиликтүү натыйжаларга жете алат! Илимий төңкөрүштү жүзөгө ашыра алат!»

Арийне, Курандын соолбой турган муужиза булагы болгонун жана маанилеринин чексиздигин баяндоо үчүн көркөм аяттарда мындай айтылат:

«Айт: Эгер бардык деңиздер Раббимдин сөздөрү үчүн сыя болсо жана дагы ошончо кошулса дагы, Раббимдин сөздөрү бүтө электен мурун деңиздер соолуп калат» (Кахф/109).

«Эгер жер бетиндеги дарактын бардыгы калем, деңиз жана ага жети деңиздей сыя кошулса да, Алла Тааланын сөздөрү (жазуу менен) түгөнбөйт. Алла Таала чынында үстөм даанышман.» (Лукман:27)

Зия Паша да:

Зор ойлорго кичине акыл жеталбайт.

Тараза ушундай оордукту тарталбайт! - деп айтып, ааламдагы Кудайдын чеберчилигинин алдында аң-таң калганын сезип жана өз алсыздыгын туюп, Хак Алла Тааланы бүткүл кемчиликтерден оолак кармап, төмөнкү тасбихин айтат:

«Улуу чеберчилинин алдында акылдар айран-таң калган Алла Тааланы бүткүл кемчиликтерден аруу тутам!

Чексиз кудурет менен акылдарды алсыраткан Алла Тааланы бүткүл кемчиликтерден оолак кармап, тасбих кыламын!»

***

Курандын эң маанилүү муужизаларынын бири - илим менен электроника кылымында түшүнүктүү болгон, бул анын жиберилиш убагынын эң сонун түрдө болгондугун белгилениши аркылуу жүзөгө ашкан. Куран менен Азирети Пайгамбар (Саллаллоху алейхи васаллам) ушундай заманда жөнөтүлүшкөн, эгер жиберилүү убагы мурунураак болгондо, адамзат акылы Куранды толук түшүнө албаган кезге дал келмек. Ал кийинки доорлордо келгенде, муужизалар адам баласынын акылынан алынды, же болбосо, илимпоздор тарабынан жазылды деген түшүнүккө жол ачмак. Бирок бул мындай болбостон, кудурети күчтүү Алла Таала жалгыз өзүнө гана тиешелүү күч жана илим менен

так бир убакытты тандаган. Чексиз илим ээси Алла Таала Куран менен Азирети Пайгамбарды эң ыңгайлуу заманда адамзатка белек катары сунган.

Ошондуктан Куран кыяматка чейин улана турган муужиза.

Ал 1400 жыл мурунку чөлдөгү адамдын издеп келип сураганын канагаттандырып, турмушун эң сонун жолго салган. Учурда дагы эң күчтүү окумуштууларды да таң калтырган маалыматтарды кези келгенде айтып, ааламды өзүнө моюн сундурууда! Анткени ал кыяматка чейин болгон жана болуучу бардык илимий жаңылыктарга жол көрсөтүүчү эң так, толук маалыматтарга бай.

Керек болсо, Курандагы кереметтүү маалыматтарга жүргүзүлгөн илимий илимий ачылыштар аркылуу көбүрөөк жакындай турганы аяттарда билдирилген муужиза катары Алла Тааланын убадасы. Курандагы ушул бөтөнчө жагдайлар - улуу чындыктардын Кудайдын убадасын эске алсак, кези келгенде жүзөгө ашуусу. Алла Таала айтат:

«Тээ аларга (ушул Куран чын эле Алла тарабынан түшүрүлгөн) туура (Китеп) экендиги анык белгилүү болмоюнча, албетте, Биз аларга төгөрөктүн төрт бурчундагы жана өз тулку-бойлорундагы аят-белгилерибизди көрсөтө беребиз. Акыры Раббыңдын бардык нерсеге күбө экендиги сага жетиштүү эмеспи?» (Фуссилат:53)

Аяттагы”төгөрөктүн төрт бурчу» деген сөздөн адамды курчаган сырткы ааламды,”өз тулку-бойлору» деген сөздөн адамдын биологиялык жана рухий түзүлүшүн түшүнүүгө болот. Ушу түшүнүк менен аяттын мааниси мындайча чыгат:

«Биз, адамга өзүн курчап жаткан сырткы ааламдагы, ары өзүнүн материалдык жана рухий түзүлүшүндөгү, биздин бар экендигибизди жана абдан күчтүү экенибизди билдирүүчү далилдерди кези келген сайын көрсөтө беребиз».

Алла Тааланын ысымдарынын ишке ашырылган жери болгон аалам”чоң аалам», Алла Тааланын ысымдарынын көрүнүштөрүн жыйнап, эң таасын, так түрдө жаралган адам”кичине аалам» деп аталат. Илим ушу эки ааламга байланыштуу аныктаган акылдарды айран-таң калтырган материалдык жана рухий маалыматтар адамга алсыздыгын билдирип,”Ман арафа нафсаху, факад арафа Раббаху» (Напсисин билген Раббисин дагы билет!) деген хадисти аныктоодо. Ушуга байланыштуу Алла Таала ашыгы Юнус кандай жакшы айткан:

«Илимдин башы да, аягы да - өзүңдү билүү!»

Алла Тааланын кудурети менен салтанатынын алдында адамдын өзүнүн алсыздыгын, эптеп эле караан болгон бечаралыгын сезиши - сөзсүз ага марифатуллахтан[55] бир эшик ачып, Кудайга кеткен жолду табышына себепкер болот.

Куранда билдирилген чындыктар кези келген сайын бүткүл адамзаттын көз алдында бир бирден көрүнүп, акыл-эсти айран калтыргандай эле өлгөндөн кийинки өмүргө байланыштуу берилген маалыматтар дагы сөзсүз көрүнөт. Албетте, хашр[56], махшар, сырат, эсеп, тараза, бейиш, тозок тууралуу жана башка да маалыматтар чындык болуп, сөзсүз жүзөгө ашат.

Ушу жалган ааламдан керегинче ибарат-сабак алып, көңүлүн нур жана руханият менен байыткан, ошону менен түбөлүк өмүргө адамзаттык акыл жана жөндөм менен даярданып, Алла Таалага кири жок таза көңүлү менен бара алгандар кандай бактылуу!

[1] Мааниси: Алла Таала Пайгамбарын жакшылыкка, мээримине бөлөп жана саламатта кылсын.
[2] Эки жер – Мекке менен Мадина шаарлары
[3] Азыр колдонулуп келаткан жылэсеп.
[4] Рабиуль Аввал: хижрий жылэсептин үчүнчү айы.
[5] Караңгы калк табынуучу дарак, таш, от, суу сыяктуу заттар
[6] Меккедеги аба-ырайы ысык, жаш наристеге өтө ыңгайсыз болгондуктан, оокаттуу адамдар жайлоодо жашаган аялдарга (сүт энелерине) акы төлөп балдарын эмизип- багууга берчү.
[7] Бакира: мурда күйөөгө тийбеген кыз.
[8]“**Лан тараани» сыры:** Муса алейхиссалам Тури Синада Алла Таала менен сүйлөшүүсү үчүн даярдык аьмосферасына киргизилет. Отуз күн орозо кармап, буга дагы он күндү кошуп кырк күнгө толуктаган. Бул абал напсилик жашоодон ажыратылып, Алла менен сүйлөшүүгө даярдык этабы болчу. Алла Таала Муса алейхиссалам менен тил, же үн сыяктуу материалдык нерсе менен эмес, эзелдеги келам сыпаты менен сүйлөшкөн. Азирети Мусанын жанында күбө катары апкелинген жетимиш киши жана Жабрайил бул теңирдик сүйлөшүүнү угуп, сезе алышкан эмес. Ал же бул дүйнөдө, же акыретте экенин унутуп, мезгил менен мейкиндиктен тышкары чыкты. Ошондо өз көзүм менен Аны көрсөм деген эңсөө сезими өтө катуу ойгонуп, Алла Тааладан суранат. Алла Таала жооп катары мындай дейт:
**«Лан тараани!» (Мени (**такыр**) көрө албайсың!)**
Бирок Муса (алейхиссалам) эркsиз түрдө кайта-кайта суранганда, Алла Таала ага алды жагында турган тоону карашын, эгер ал тоо өз ордунда кебелбей турган болсо, аны көрө аларын билдирген. Бул тууралуу айтылган сөздөргө таянсак, ошондо сансыз пардалардын аркасынан Алла Тааладан келген нурдун кичинекей бир шооласы тоого чагылган. Тоо жарылып кетет жана бул шумдуктан Муса (алейхиссалам) эстен танат. Эсине келгенде чектен ашып кеткенин сезип, Алла Таалага тасбих айтуу менен кечирим сурайт.
[9] **Кааба кавсайни ав аднаа:** Азирети Пайгамбар (саллалоху алейхи васаллам) Жабрайил баш болуп эч бир макулук чегинен аша албаган сидратуль-мунтаханын аркы тарабына өткөрүлгөн. Аятта адамзаттын акылына”бириктирилген жаанын эки учундай аралык, же андан аз» болгон аралык катары билинген, ички жүзү пенделерге беймаалым болгон жолугушуу жүзөгө ашкан. Бул Азирети Муса менен Азирети Расулалланын (саллаллоху алейхи васаллам) биз, дараметсиз пенделердин түшүнүгүнө көрсөткөн салыштыруусы.
[10] Меккеден Мадинага көчүү.
[11] Исламда руханий тарбияны колго алуучу сопулук жолунда Пайгамбарыбыздан баштап кыямат кайымга чейин уланчу шейхтердин чынжырчасы
[12] Фаани: Пайгамбардын көз карашына бирдей көз карашы болуу, Анын жакшы көргөн иштерин жакшы көрүү, Анын жолунда курман болууга да даяр болуу
[13] Мааниси: үстүбүзгө толгон ай туулду.
[14] Шейит: Алла Тааланын жолунда жүрүп каза тапкан мусулман.
[15] Кайсар – Рум падышасы, Кисра – Перс падышасы, Сана – Йемен падышасы
[16] Алла Тааланын сөзүн эң жогору кармап, исламды үстөм кылуу
[17] Ката, терс мааниде
[18] Меккелик мусулмандарга жардам көрсөткөн Мадина шаарынын жергиликтүү мусулман тургундары.
[19] Меккедеги дүнүйө-мүлкүн, үй-жайын таштап, дин үчүн Мадинага көчүп келген мусулмандар.
[20] Худайбия: Меккедеги каапырлар менен Мадинадагы мусулмандардын ортосундагы келишимге кол коюлган жердин аты, бул жерде ошол келишим жөнүндө айтылып жатат.
[21] Ибрахимди өрттөө үчүн Намрут жактырган от
[22] Алла Тааланын бирдигин жана анын динин үстөм кылуу
[23] Пайгамбарлардын чечени
[24] Бул жерде Йунусту жутуп койгон балыктын карыны тууралуу айтылып жатат.

